Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Кесаҙна 8 МАРТ 1990 йыл. № 29 (7535).

Хаҡы 3 тин.

# БАЙРАМ МЕНӘН ҺЕҘҘЕ, ҠАТЫН-ҠЫҘҘАР!

БЫЛ ҺАНДА УҠЫҒЫҘ:



8 Март

Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ плакаты.

Рәмзилә ХИСАМЕТДИНОВА

## Усаҡ тоҡандырам

Һыныр, тип тә мине
көткәндәр бар,
Һынмағанмын әле,
һынмағанмын.
Тыныр, тип тә мине
көткәндәр бар,
Тынмағанмын, әлдә
тынмағанмын.
Тоҡандырам усаҡ — утты
тотам,
Гөлдәргә һыу һибәм —
дымды тотам.
Хәләл икмәгемде
ҡайырып теләм,
Тыуыр балаҡайға
бишек эләм.
Мин — ҡатын-ҡыҙ.
Абынһам да
Үҙ-үҙемә тотоноп тура
ҡалам.
Мине һайламайҙар — мин
һайлайым,
Һайлағанға йәнә тоғро
ҡалам,

Эйәләштерәмен
ҡырағайҙы —
Һалҡын ҡараш, ҡырыҫ
холоҡтарҙы,
Ары ташлап, бары ирҙәр
өсән
Ҡулай булған беше
ҡоролҡтарҙы.

Мин — ҡатын-ҡыҙ.
Күптәр түгел,—
Берәү һынар минең
атҡарғанды.
Күңел күҙе менән күреп
таныр
Тыштан түгел, эстән
яҡтырғанды.

## ТЫНЫСЛЫҠ СӘСКӘ АТҺЫН

Яҙҙың килеүе ниндәйҙер шатлыҡ, тыныслыҡ, яңырыу һәм байрамдар көтөү менән бәйләнә. Шундай байрамдарҙың беренсеһе булып Халыҡ-ара ҡатын-ҡыҙҙар көнө тора. Быйылғы 8 Март байрамы, социалистик йәмғиәттең политик һәм экономик нигеҙҙәре йыра барған, революцион үҙгәрештәр осорона тура килде.

Хәҙерге ваҡытта ҡатын-ҡыҙҙарҙың тормоштағы роле һәм урынына булған ҡараш яҡшы яҡҡа үҙгәрә. Унар йылдар буйы ҡатын-ҡыҙҙар производство процесында ҡатнашыусы булып ҡына ҡаралды. Йәмғиәттә әсәлек, бала саҡ, ғаилә кеүек мөһим мәсьәләләрҙең уларға бәйләнгәнлеге иҫәпкә алынмай ине.

Яңыса ҡараш йәмғиәттең бөтөн ҡатламдарында ҡатын-ҡыҙ проблемаларына ҡарата ҙур ҡыҙыҡһыныу уятты. Эшмәкәрлектәре әсәлек, балалыҡ, ғаилә хоҡуҡтарын яҡлауға йүнәлтелгән яңы иҗтимағи төркөмдәр барлыҡҡа килде.

Верховный Советта ҡатын-ҡыҙҙар эше буйынса шөғөлләнгән депутаттарҙың яңы категорияһы барлыҡҡа килде. Әлеге ваҡытта унда 75 депутат эшләй. Беҙҙең республика ҡатын-ҡыҙҙар советы вәкиле лә СССР халыҡ депутаты мандаты алды. Шул депутаттарҙың актив ҡатнашлығында ҡатын-ҡыҙҙар хәлен яҡшыртыу буйынса Дәүләт программаһы һәм ҡайһы бер закондар ҡабул ителә.

Республика ҡатын-ҡыҙҙар советы һайлау алды кампанияһы айҡанлы 31 декабрҙә республика гәзиттәрендә баҫылған ҡатын-ҡыҙҙарҙың социаль хәлен яҡшыртыу платформаһы өҫтөндә эшләй.

Яңы ғына республика һәм урындағы Советтарға һайлауҙар үтте. Халыҡ власының шул звеноһын булдырыуҙа үҙҙәренең кандидаттарын тәҡдим итеп республика ҡатын-ҡыҙҙар советтары ла ҡатнашты. Бөгөн беренсе һайлауҙарҙан һуң икенсе турға ҡалған ҡатын-ҡыҙҙарға был кампанияла уңыштар теләйек.

Һеҙҙе бөтә йөрәктән 8 Март байрамы менән ҡайнар ҡотлайбыҙ, ысын күңелдән ныҡлы һаулыҡ, ҙур шатлыҡтар һәм именлек теләйбеҙ. Хеҙмәттәге, уҡыуҙағы, ижадығыҙҙағы уңыштарығыҙ тағы ла күбәйһен, ғаиләгеҙҙә һәр ваҡыт тыныслыҡ сәскә атһын! Балаларыбыҙ бер ваҡытта ла һуғыш күрмәһен һәм беҙҙең әсә йөрәктәре һәр ваҡыт тыныс булһын.

Р. ҒАЙСИНА,
республика ҡатын-ҡыҙҙар советы председателе.

# ТАМЫРҘАРЫ ТЫУҒАН ТӨЙӘКТӘ

Баҫыу киңлеге. Күктә ҡояш аяуһыҙ ҡыҙҙыра, исмаһам, бер генә болот әҫәре булһасы. Ҡарағусҡылланып янған биттәргә туҙан ҡуна, тамаҡ кибә. Эх, һыу инеп, балыҡ ҡармаҡлап Нөгөш буйында ятырға ине лә...

Тик атаһына ярҙамға үҙе теләп килде бит. Шулай булғас, нисек ошо ҡыҙыу ураҡ ваҡытында комбайнды ташлап китәһең?

Муса Уразбахтин ер, игмәк ҡәҙерен иртә аңланы. 5-се кластан алып тугыҙ йыл буйы ул комбайнсы ярҙамсыһы булып эшләне. Атаһы Ғайса ағай менән таң һарыһынан төндә, һуң етты.

Ауылдаштары: «Был егет механизатор ғына булыр».— тип уйлай ине. Әммә Муса бөтөнләй икенсе һөнәрҙе һайланы. Матур-матур йырҙар тәҙеү ҡылы Нөгөш мәктәбендә 10 класс тамамлаған егетте Стәрлетамаҡ ҡалаһындағы төҙөлөш техникумына алып килде. Өсөнсө курста уҡығанда Совет Армияһы сафтарына алынды. Хәрби хеҙмәтен тамамлағас, уҡыуын йәнә дауам итте.

Бына уҡыу ҙа тамамланды. Уразбахтин алдында, ҡайҙа барырға, тигән һорау торманы. Теләгән еренә эшкә китә алһа ла, ул ауылды һайланы.

Үҙенең тыуған — Ленин исемендәге колхозға ҡайтып дәртләнеп эшкә тотондо. Тәүге ике йәй, элекке һөнәрен [illegible] тырырға тура килде. Яратҡан эш ялҡытамы ни — бөтә күңелен биреп, алһыҙ-ялһыҙ эшләне. Шуға ла районда комсомол-йәштәр экипаждары араһында еңеп сыҡты, ВЛКСМ ҡала комитетының Почет грамотаһы менән бүләкләнде.

Эшсән ғаиләлә үҫте Муса. Әсәһе Нурия апай — оҙаҡ йылдар инде үҙҙәре йәшәгән Ҡотлобулат ауылында һатыусы, «Совет сауҙаһы отличнигы» исеменә лайыҡ кеше. Әйтеүебеҙсә, ғаилә башлығы Ғайса ағай ғүмер буйы комбайнда. Уға колхоздағы бер эш тә ситен түгел. Балаларының барыһын да, кесе йәштән эшкә өйрәтеп, намыҫлы итеп тәрбиәләнеләр.

Йәш кенә булһа ла, Муса хәҙерге көндә төҙөлөштә аренда бригадаһына етәкселек итә, уға үҙенән күпкә оло ағайҙар менән эшләргә тура килә. Әле колхозда ат һарайы төҙөйҙәр. Киләсәктә бында йөҙләгән бейә аҫырарасаҡ. Хәҙергә бригадала йәй кенә генә ҡымыҙ әҙерләйҙәр, ә һарай төҙөлгәс, халыҡты йыл әйләнәһенә ошо шифалы эсемлек менән һыйларға уйлайҙар.

Шуныһы күңелде ҡыра: колхозда торлаҡ аҙ төҙөлә. Әлегә Мусаның колхозсылар өсөн йорт һалғаны юҡ. Йәштәр ҙә ауылда һирәк ҡала. Бына бит Мусаның класынан да өс кеше генә ҡалды. Ә ул киләсәктә һәр ауылда йәштәр урамын төҙөргә хы-[illegible]

Кистәрен күрше ауылдағы клубҡа (үҙҙәрендә клуб юҡ) барғанда, күңел ҡырылып ҡуя. Бильярд уйнаусы бер нисә егеттән башҡа бер кем дә юҡ. ВЛКСМ ҡала комитеты ағзаһы, бригада комсомол ойошмаһы секретары Муса Уразбахтин колхоздың киләсәге — йәштәрҙә икәнен яҡшы аңлай. Шуға ла уларҙы нисек тә эшкә йәлеп итеп, буш ваҡыттарын файҙалы итеп ойошторорға тырыша. Спорт залын йыһазландырып алдылар. Хәҙер кистәрен Муса спорт залына ашыға. Бында уны кескәй дуҫтары көтә. Көрәш — көслөләр спорты. Комсомолец Уразбахтин еңергә, ныҡышмалы булырға өйрәтә.

— Бөтә комсомолецтарҙы ла актив көскә әүерелдерергә ине,— ти ул. — Әлегә битарафлыҡ, ышанмаусанлыҡ күп йәштәрҙә. Беҙ элеккесә эшсе көсө генә булып, ҡайҙалыр ГЭС, тимер юлы төҙөүсе генә түгел, ә илдәге политик тормошта ныҡлы урыны, үҙ позицияһы булған, үҙенең проблемаларын хәл итә алған йәштәр Союзы ағзаһы булырға теләйбеҙ.

Бына шуның өсөн яңа йәштәр ойошмаһы етәксеһе. Бөтә ауырлыҡтарҙы еңеп, үҙе өлгө күрһәтеп йәшәргә тырыша.

Ә тыуған еренә тоғролоҡ менән ул күп йәштәштәренә өлгө була ала. Уҡытыусы ҡыҙ Гөлсинә менән ғаилә ҡороп, хәҙер ике ҡыҙ үҫтерә. Топ-теҙ булып йәмле Нөгөш буйында һуҙылған урамда яңырап бура ҡалҡып сыҡты. Был — Муса Уразбахтин үҙенә йорт ҡора.

Ә мин уның: «Үҙе өй һалып ингән кеше ауылдан китергә тырышмай ул»,— тигән һүҙҙәрен хәтерләп, йылмайып ҡуям. Тимәк, колхоздың тағы бер ышаныслы таянысы артты.

М. ҠУСМАЕВА.

Мәләүез районы.

# Комсомолда тәрбиәләнде

Зөлфиәне яҙмыш иркәләмәне. Мәктәптә уҡып йөрөгәндә әсәһе үлеп китте, биш бала ҡалдылар. 8-се класты тамамлау менән «Авангард» колхозының малсылыҡ фермаһында эшләй башланы. Бик иртә физик хеҙмәткә күнеккән ҡыҙ ауырлыҡтар алдында баш эймәне. Фермала эш еңелдән булмаһа ла, Зөлфиә тиҙ арала коллективтың үҙ кешеһенә әүерелде. Комсомол-йәштәр фермаһы коллективында комсорг итеп һайланылар. Шулай итеп, мәшәҡәт тағы ла артты.

Үҙ тормошонан йәм, эшенән ләззәт табып йәшәгән кеше бәхетле була. Зөлфиә — нәҡ шундайҙарҙың береһе. Фермала ла эш күп, бынан тыш йәмәғәтселек мәшәҡәттәре менән үтә уның ваҡыты. Ә иң мөһиме — үҙенән кесе туғандарын ҡарап үҫтерҙе. Хәҙер энеһе Зөлфир Совет Армияһы сафтарында хеҙмәт итә.

Йәш ҡыҙ өсөн бындай тормош батырлыҡ түгелме ни? Туғандары үҫкәс тә ҡала яғын ҡайырманы ул, кирелһенсә, үҙ еренә берекҡәндәп берегә барҙы. Ауылда иң уңған егеттәрҙең береһе Илшат Гәрәев менән донъя ҡорғас, Зөлфиә пар ҡанатлы булды. Татыу тормош, нәҙешләшеп йәшәү ғаиләгә бәхет һәм муллыҡ килтерҙе. Совет Армияһы сафтарынан ҡайтҡас, Илшат Зөлфиә эшләгән фермаға малсы булып эшкә килде. Бөгөн улар һөйөнөп донъя көтәләр. Бура бураһылар, тиҙҙән ауылды йәмләп яңы йорт ҡалҡып сығасаҡ. Йәш ғаилә йорт төҙөп керһен өсөн колхоз ҙур ярҙам күрһәтә. 8 кубометр ағас бушлай бирелде. Таҡта ярҙырыу ҙа бушлай башҡарыла. Төҙөлөш материалдары ташыу өсөн транспорт менән дә бушлай тәьмин итәләр.

**Йәш ғаилә — колхоз терәге, уның киләсәге. Бына шундай уңғандарҙың тырыш хеҙмәте менән ныҡый колхоз, ауыл да йәмләнә. Үткән йыл Зөлфиә таналар алды. Зөлфиә уларҙың һәр берейһенән 2800-әр килограмм һөт һауырға һүҙ биргәс, шикләнеп ҡараусылар ҙа булды. Һүҙендә тороу өсөн Зөлфиә ҡрымай талмай эшләне. Йыл аҙағына һәр һыйырҙан 3846 килограмм һөт һауып, барыһын да шаҡ ҡатырҙы, йөкләмәһен мең килограмға арттырып үтәне.**

Зөлфиәне хаҡлыҡ өсөн көрәшеүсе булараҡ та ихтирам итәләр. Колхоз етәкселәренән һәм белгестәренән дә тейешле эш талап итә, кәмселектәргә күҙ йомоп ҡарамай. Етешһеҙлектәрҙе ысын коммунистарса күҙгә бәреп әйтә белә. Ул — 1984 йылдан КПСС ағзаһы.

Бөгөн ауылда мал ҡышлатыу бара. Фермала эштәр гөрләй. Зөлфиә һәм Илшат Гәрәевтар мул һөт өсөн көрәштең алғы сафында килә.

Р. СӘХӘПОВА.

Р. ӘХМӘТОВ фотоһы.

Саҡмағош районы.

Ниндәй һымаҡ тештәрен күрһәтеп, ҡыҙҙар көлһә, һин дә йылмайып ебәрәһең. Әгәр ошо матурлыҡты һаҡлап алып ҡала алмағанһығыҙ икән, теш табибына мөрәжәғәт итергә тура киләсен. Һеҙ һүрәттә күргән йәш табиб Римма Ишмаева Толбазы үҙәк больницаһында эшләй. Өс йыл элек Өфө дәүләт медицина институты эргәһендәге училищены тамамлап килгән ул бында. Шат күңелле, үткер ҡыҙ эштә лә етеҙ, булдыҡлы, йәмәғәт эштәрендә лә өлгөр, райондағы ял кисәләренә, концерттарға нур биреүсе конферансье ла.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

# Хеҙмәттә тапҡан бәхет

Фермала эшләй Сәғиҙә Манишева. Байтаҡ ҡына йәйәү бараһы булғас, эшкә иртүк сығып китә. Бына бөгөн дә ул таң алдынан ғына яуған өрпәк ҡарҙан иң беренсе булып үтте. Әле йондоҙҙар ҙа һүнеп бөтмәгәйне, күк ҡабағы көнгә асылам-асылам тип кенә тора. Ошо мәлдәрҙә Сәғиҙә апайҙың күңеле, иҫкән елдәрҙәй, елбер-елбер итеп ала ла хәтерен ҡуҙғатып ебәрә. Юл уҙғанда уйламаһаң уйҙы, бүтән ваҡыт бармы ни инде?

..Сурғануҙәк ауылында тыуып үҫә ул. Ете генә йәшендә үкһеҙ етем ҡала. Әммә өлкән ағаһы сабый күңелен был фажиғәнән аралап ҡала, ҡаҡмай-һуҡмай үҙе тәрбиәләп үҫтерә. Сәғиҙә үҙе лә илгәҙәк, эшһөйәр була, еңгәһен апаһылай яҡын күреп, ылығып үҫә. Етенсене тамамлағас, һарыҡ фермаһында эшләй башлай. Ағаһы, уҡыуыңды дауам ит, ти ине лә, ҡыҙҙың тиҙерәк эшләй башлағыһы, ағаһына изгелек күрһәткеһе, бала-саға үҫтергән сағында ярҙам иткеһе килә.

Тормош юлдашы уға күрше Юлдыбай ауылынан насип була. Бында лә Сәғиҙә үҙен уңған килен итеп таныта, оң һыҙғанып һаҡмар фермаһында һауынсы булып эшләй башлай, донъяһын да гөрләтеп күтәреп алып китә.

Был саҡтарҙан бирле егерме йыллап ваҡыт уҙған. Һай, был ғүмерҙең ағым һыуҙай үтеүҙәре... Хәҙер инде Сәғиҙә Манишева районда танылған һауынсы. Йыл да һәр һыйырҙан өс мең килограмдан ашыу һөт һауып ала.

Бәхетле Сәғиҙә апай. Әммә еңел генә, тып итеп килеп төшмәне уға бәхет, ике ҡулының көсө, йөрәк ялҡыны менән даулап алды ул уны. Ире Мөхәтдин ағайға бер ҡасан да үҙен шелтәләргә ял ҡалдырманы, йортө бөхтә, бала-сағаһы ҡараулы, сәсе тараулы булды тигәндәй. Көйәнтә күтәреп ҡайтып килгәндә аяҡ баҫыуҙары уңғанлығын күрһәтеп бара, бер тамсы һыуын сайпылдырмаҫ, тип, артынан һоҡланып ҡалдылар. Ферма, совхоз етәкселәре лә маҡтап туйманы, байрам һайын бүләкләнмәй ҡалманы. Мөхәтдин ағай үҙе лә тырыш кеше, алдынғы мал ҡараусы. Район чемпионы булғаны бар. Бергә тартҡас, татыу булғас, донъя арбаһы ла тәгәрәп бара. Балалары ла үҫеп бөтөп килә. Өлкән ҡыҙҙары Мәлгинә район больницаһында фельдшер булып эшләй. Зөлфиәләре һатыусы һөнәрен һайланы. Зөһрә менән Булат әлегә мәктәптә уҡый. Уларына йүнәлеш бирәһе, яратҡан эштәрен табырға ярҙам итәһе бар әле...

Ошо урында уйҙары бүленде Сәғиҙә апайҙың. Ҡаршыла балҡып ферма уттары күренде. Уйы-дәрте хәҙер уның эшенә, фермаһына күсте. Ошо осор һыйырҙың һөттөң сифаты саҡ ҡына ҡәмеп тора әле, мотлаҡ һөйләшеп алырға кәрәк булыр был хаҡта, тигән ҡарарға килде ул һәм аҙымдарын ҡыҙыулата төштө.

Ә Сәғиҙә апай әйтһә әйтә инде ул, түҙгенә. Тураһын яра ла һала. Теләкән дә, ҡулынан да килә, тиҙәр уның хаҡында. Әммә, нахаҡты һөйләмәгәс, бирәү ҙә үпкәләмәй, нисек тә эшен яҡшыртырға тырыша. Сәғиҙә апай ҙа, зыян өсөн түгел, файҙа өсөн әйтә бит, үҙе үк ярҙамлаша ла башлай. Шулай, коллектив тип, дөйөм эш тип яна торған кеше ул коммунистик хеҙмәт ударнигы Сәғиҙә апай.

Ф. ЮЛДАШБАЕВА.

Йылайыр районы, «Юлдыбай» совхозы.

# Күңел йылыһы юғалмай

Рәсимә Муллағолова Иҫке Монасип урта мәктәбендә һигеҙ класты тамамлағандан һуң Кумертау педагогия училищеһында белем ала. 1980 йылда ул, физкультура уҡытыусыһы булып, Яңы Собханғол урта мәктәбенә эшкә килә. Йәш педагогҡа йәмәғәт башланғысында пионер эше йөкмәтелә.

Ошо осор эсендә Рәсимә үҙен тырыш уҡытыусы, дәртле вожатый итеп таныт-ты, мәктәп коллективының абруйын яулап өлгөрҙө.

— Принципиаль, алдына алған эште һәр ваҡыт осона еткереп ҡуйырға өйрәнгән.

— Һәр баланың йөрәгенә үтеп инә белә.

— Кеше менән итәғәтле.

— Фантазияға бай, ул үткәргән саралар ҡыҙыҡлы һәм күңелле үтә.

Бергә эшләгән уҡытыусылар Рәсимәне шулай яҡшы һүҙҙәр менән генә телгә ала. Ошо сифаттары уға мәктәптәге ойоштороу эшенә лә, пионер эшенә лә өлгөрөргә ярҙам итә. Яңы йылдан башлап Рәсимә физкультура дәрестәрен генә алып бара. Ләкин ул пионер эшенән бөтөнләй айырылырға уйламай.

— Эшемде пионерҙарһыҙ күҙ алдына килтерә алмайым,— ти ул.

Әлбиттә, үҙ-үҙеңде, ваҡытыңды йәлләмәй, ҙур теләк менән эшләгәндә генә балалар күңеленә үтеп инергә булалыр. Бындай уҡытыусыға балалар тиҙ ылыға. Р. Муллағолова мәктәп администрацияһының эшенән дә ҡәнәғәт:

— Ярҙам итәләр. Төлкөбай Кинйәбулатович һәр яңы башланғысты күтәреп ала. Класс етәкселәре менән берлектә эшләйбеҙ. Сборҙарҙы, тәрбиәүи сәғәттәрҙе бергә үткәрәбеҙ.

Мәктәптә октябряттар, пионерҙар һәм комсомолецтар араһында тығыҙ бәйләнеш булдырылған. «Өлкән пионер» исеме алған һәр пионер октябряттарға вожатый итеп беркетелә. Ойошманың иң алдынғы, актив пионерҙарын комсомол сафына тәҡдим итәләр.

Пионерҙар һәм комсомолецтар мәктәп яны участкаһында ла эшләп өлгөрәләр. Улар ике йыл инде йорт ҡуяндары тәрбиәләйҙәр. Быйыл да мәктәп ярайһы ғына килем алды.

Уҡыусылар «Бөрйән» совхозына йыл да ҙур ярҙам күрһәтә. Район күләмендә ойошторолған сараларҙа ла призлы урындар яулайҙар. Мәктәптең фольклор коллективы бер нисә йыл уңышлы сығыш яһап килә. Предмет буйынса үткәрелгән олимпиадалар мәктәп уҡыусыларының белем кимәле юғары икәнлеген күрһәтә.

Шулай ялҡын йәшәй Яңы Собханғол урта мәктәбе пионерҙары. Рәсимә һымаҡ үҙ эшен яратҡан уҡытыусыларыбыҙ күберәк булһа, әлбиттә, мәктәптәрҙә балаларға уҡыуы ла, йәшәүе лә күңеллерәк буласаҡ.

Г. СӘҒИТОВА,
пионер ойошмаһының район советы председателе.

Ф. ҒАЗИН фотоһы.
Бөрйән районы.

## ҺӘЙБӘТ ЯЛ ӨСӨН

Комсомолец Азат Исмәғилев Красная Горка районы культура һарайы методисы булып эшләй. Культура усағында бер генә сара ла унан башҡа үтмәй. Ҡыҫҡа ваҡыт эсендә район йәштәре тормошон йәнләндереүгә ҙур өлөш индереп, үҙен күрһәтергә лә өлгөрҙө. Вокаль-инструменталь ансамблгә етәкселек итә, концерттарҙа актив ҡатнаша. ВЛКСМ район комитеты менән тығыҙ бәйләнештә эшләй. Культура һарайында совет ғәскәрҙәрен Афғанстандан сығарыуға бер йыл тулыу айҡанлы афғандар өсөн осрашыу кисәһе, 23 февралгә ҡарата байрам сараһы үткәреүҙә уның өлөшө баһалап бөткөһөҙ: музыкаль яҡтан биҙәү тулыһынса Азаттың иңенә төштө.

8 мартҡа ҙур шоу-программа һәм «Мисс Идеал-90» конкурсы, район үҙәге менән Павловка эшселәр посёлогы йәштәре араһында КВН үткәреүҙә ҙур көс һалды.

ҺҮРӘТТӘ: Азат Исмәғилев дискотекаға әҙерләнә.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.
Нуриман районы.

# ЕР-ҺЫУЫБЫҘ НИ ҺӨЙЛӘЙ?

Тағы ла бер нәмәне әйтергә кәрәк: ауыл атамаһы айыу ырыуы исеменән яһалған. Ә ырыу, кеше исемдәре икенсе телгә тәржемә ителергә тейеш түгел. Шулай булғас, рәсми документтарҙа ауыл «Медведево» тип яҙылырға тейеш түгел. Сөнки уның урман кейеге — айыуға бер ниндәй ҙә ҡыҫылышы юҡ.

**Ляшты ауылы** Ляшты йылғаһы буйында урынлашҡан. Йылға ла, ауыл да йылан ҡәбиләһенең ляшты түбәһе буйынса аталған. 1840 йылда был ауылда 304 башҡорт, 15 мишәр һәм 22 типтәр йәшәгән. Типтәрҙәр ауылға 1678 йылда күсеп килгәндәр. Уларға договор менән 850 десятина ер бүлеп бирелгән булған.

**Иҫке Татыш, Яңы Татыш** ауылдары ла ырыу исеме буйынса аталған. Борон был ике ауыл ҡырғыҙ ҡәбиләһенең татыш тигән түбәһенә ҡараған булған. Шуға бәйле рәүештә һыулаған күлдәре лә Татыш күле тигән исем йөрөткән.

Был ауыл халҡы үҙе Татыш исемен икенсе төрлөрәк аңлата. Ауылға Баҡалы районының Ҡорос-Ҡатай ауылы яғынан килгән Тәнес, Тәтәмәл, Таймас тигән кешеләр нигеҙ һалған, тиелә. Әлеге Тәнеч күленә, Тәтәмәл күленә, Таймас күленә ошо кешеләрҙең исеме ҡушылған. Бында, тимәк, дөрөҫлөк бар.

Ә татыш һүҙен «татлы аш» тигәндән барлыҡҡа килгән, тиҙәр. Беҙҙенсә, бында эш әҙ генә икенсе төрлө.

«Татыш» атамаһы нигеҙендә, ысынлап та, «тат» һүҙе ята. Ул «тәм», русса әйткәндә «вкус», «вкусный» тигәнде аңлата. Ә — ыш — ялғау, ул борон хәҙерге — лы ялғауы һымаҡ мәғәнә йөрөткән. Ундай ялғау хәҙерге сыуаш, венгр телдәрендә бар. Мәҫәлән, «кондоҙло» тигәнде сыуаштар «хәнтәрчә», венгрҙар «кондорош» тиҙәр. Шулай булғас, — ыш ялғауы «тат» һүҙенә ҡушылып, татыш тигән атама яһаған. Ул «татлы», «тәмле» тигән һүҙгә тап килә.

Ә татыш «татлы» һүҙе кеше исеме булып та, ер-һыу исеме атамаһы булып та йөрөй ала. Татлыбай, Татлыбикә, Татыш, Татышев тигән кешеләр булыуын, Татлы йылға тигән атамаларҙың осрауын онотмайыҡ.

Татыш, әлеге осраҡта, иң тәүҙә кеше исеме. Күрәһең, ул — ҡырғыҙ ҡәбиләһенең бер ырыуы башлығының исеме. Ырыуҙы уның башлығы буйынса йөрөтөү боронборондан килгән ғәҙәт. Шулай итеп, Татыш— ырыу (түбә) исеме булып киткән, аҙаҡ ул күлгә лә, ауылға ла бирелгән.

**Ябалаҡ ауылы** — Илеш районының боронғо ауылдарының береһе. Хәҙер ауылда йәшәгән кешеләр был ауылдың элек ҡырғыҙ ҡәбиләһенең ябалаҡ ырыуына (түбәһенә) ҡарағанын белмәҫкә лә мөмкин. 1692 йылға тиклем башҡорттар ауылда бер үҙҙәре генә көн иткәндәр. 1692 йылдан алып типтәрҙәр менән бергә йәшәй башлайҙар. 1692 йылда улар 1600 десятина ер бүлеп, 39 типтәргә ауылдың бер осонан урын бирәләр. 1840 йылдарҙа Ябалаҡта 121 башҡорт, 69 типтәр йәшәй. 1901 йылда башҡорттарҙың һаны 413-кә, типтәрҙәрҙең һаны 219-ға етә. 1969 йылда Ябалаҡта 534 кеше йәшәй. Ауылдағы халыҡ һанының кәмеүе күҙәтелә.

**Ҡәҙер ауылы** исеме лә ырыу атамаһына бәйле барлыҡҡа килгән булырға тейеш.

Булә ҡәбиләһе борон 2 ырыуҙан торған. Уның береһе мышыға, икенсеһе ҡәҙер тип аталған. Ҡәҙер ауылы борон ҡәҙер ырыуына ҡараған булған. Шуға ла Ҡәҙер ауылы атамаһының кеше исеменән түгел, ә ырыу исеменән яһалыуы бик ихтимал.

### Район үҙәге тарихынан

Үрге Йәркәй — Илеш районының үҙәге. Уның хәҙер Базы йылғаһы ярында урынлашҡаны һәр кемгә билдәле. 1777 йылда яҙылған бер һүҙлектә Йәркәй ауылы Ҡаҡтау йылғаһы буйында ултыра, тип яҙылған. Ҡаҡтау тигәне Ҡуҡтауҙыр, моғайын. 1870 йылғы карталарҙа Йәркәй ауылының исеме Йәрекәй формаһында теркәлгән. Унда ауыл Базы һәм Иш тигән 2 йылға буйында төшөрөлгән. Быларҙың барыһы ла бөгөнгө көндә ҡыҙыҡһыныу тыуҙырыр, тип уйлайым.

Үрге Йәркәйҙә хәҙер 5 меңдән ашыу кеше йәшәй. Уларҙың күпселеге — башҡорттар. Йәркәй ауылында борон-борондан йәшәп килгән башҡорттар Ҡыр-йылан ырыуының Уразай түбәһенә ҡараған. 1795 йылда унда 199 башҡорт, 61 типтәр, 6 мишәр йәшәгән. 1840 йылда башҡорттар һаны 513-кә, мишәрҙәр — 10-ға, типтәрҙәр — 124-кә етә. Мишәрҙәрҙең Йәркәйгә ҡасан килгәнен теркәгән ҡағыҙҙар әлегә табылманы. Ә типтәрҙәр был ауылға 1718 йылда күсеп килгәндәр. Уларға ғәсәбә (вотчинный) башҡорттар договор менән 900 десятина ер бүлеп биргән. 1870 йылда Йәркәй ауылы байтаҡҡа үҫә. Унда йәшәгән кешеләр һаны 1014-кә етә. Был ул заман өсөн ҙур ғына ауыл һанала. Шулай ҙа унда бер ниндәй ҙә уҡыу йорто булмаған. Тик 2 мәсет, 6 һыу тирмәне төҙәлгән булған.

Йәркәй ауылы атамаһына килгәндә, ул ошо ауылға тәү башлап нигеҙ ҡорған кешенең исеме булырға тейеш. Йәркәй исеме үҙе — ҡыҫҡартылған форма. Уның тулы формаһы, мәҫәлән, Йәрмөхәмәт булырға мөмкин.

Ауылға нигеҙ һалған Йәркәй — заманының билдәле тарихи шәхесе булған. «Башҡорт АССР-ы тарихы буйынса материалдар»ҙың 1-се томында Йылан ҡәбиләһе башҡорто Йәркәйҙең 1705—1708 йылғы восстаниела ҡатнашҡанлығы яҙылған. Тимәк, ауыл Йәркәй тип яҡынса XVII быуат аҙағында ғына атала башлаған булырға тейеш. Ауылдың ошоға тиклемге башҡа исемдәре лә билдәле.

(Дауамы. Башы 28-се һанда).

А. КАМАЛОВ,
филология фәндәре кандидаты.

## Төҙәтеү

Газетабыҙҙың 6 марттағы һанында «Ер-һыуыбыҙ ни һөйләй?» исемле мәҡәләлә редакцияның ғәйебе менән хата киткән: «Борон Иҫке Айыу ауылдар кеүек ҡәбилә атама—» урынына «Борон Иҫке Айыу ауылын ике ырыу кешеләре—» тип уҡырға кәрәк. Редакция мәҡәләнең авторы А. Камаловтан һәм газета уҡыусыларҙан ғәфү үтенә.

# Ҡояш ғүмере теләйем

Әсәләрҙең изге йөрәге...

Күктәге ҡояштай ҡайнар, балаһына булған һөйөү ҙә ҡояш кеүек йомарт ул. Ҡояш йылыһының ҡеүәтен теүәл үлсәп булмағандай, әсә һөйөүен дә бер ниндәй үлсәү берәмектәренә һыйҙырып булмай.

Әсә һәм ҡояш...

Кеше донъяны танып белә башлағас та үҙенә иң ҡәҙерле кешенең — әсәһенең яғымлы ҡарашы, иркәләүсән ҡулдары менән осраша. Унан инде күктәге ҡояшҡа иғтибар итә.

Аҙ күктәге яғымлы ҡояш тыуған өйҙә мәрхәмәтле әсәй төшөнсәһен барлыҡҡа килтерәләр ул, минеңсә.

Әсәйем минең! Мине ҡояш нурҙары иркәләгән яҡты донъяға тыуҙырғаның, гүзәл Ватанға ҡарата оло һөйөү тойғоһо кисереп, ҡатмарлы тормош юлынан яңылышмай атлар өсөн кескәй йөрәгемдә ышаныс һәм маҡсат, намыҫ һәм тоғролоҡ уятҡаның өсөн мең рәхмәт һиңә. Бына әле арабыҙҙа оҙон юлдар ята. Тағы һинең хаҡта уйланам мин. Ошо минуттарҙа һин, бәлки балаларыңа һәм ейәндәреңә йылы ойоҡбаштар бәйләйһеңдер, ә бәлки...

Ниндәй уйҙар килә һуң әле башыма! Һинең ауырып-һыҙланып ятыуыңды һис тә теләмәйем мин. Шул уҡ ваҡытта ошо минуттарҙа һинең һау-сәләмәтме икәнеңде һис тә белә алмайым... Уйҙар, уйҙар...

Бер мәл көтмәгәндә ауырып киттем. Бүлмәлә яңғыҙым ғына. Шул саҡ ишектән һин килеп индең, әсәй. Ә күстәнәсең һуң? Киппән ҡурай еләге, мәтрүшкә, бал, ҡорот...

«Әлло ниңә һин төшөмә кергәнһең, йөрәгем дә һыҙлап тора ине, килдем дә еттем», — тип һөйләнеп, мине үләнсә дауалай башланың. Әсәләрҙең шифалы ҡулдары кемдәрҙе генә аяҡҡа баҫтырмаған! Уйҙарым тағы үткәндәргә әйләнеп ҡайта... Балаларҙың араһынан мин генә һинең үлемдән ҡалып, терелгәнеңде үҙ күҙҙәрем менән күрҙем, әсәй... Бәлки шуғалыр ҙа, һинең хаҡта, һинең изге күңелең хаҡында яҙған һайын яҙғы килә.

...Һинең ғүмерең ҡыл өҫтендә. Инде йөрәгең тибеүҙән туҡтап-туҡтап ала, күҙҙәрең дә һүнә бара. «Әсәкәйем, һин йәшәйәсәкһең! Ас күҙҙәреңде! Хәҙер врачтар килеп етер, саҡ ҡына түҙ инде, әсәйем!» — тип өндәшәм мин илай-илай.

«Күҙ алдымда ҡара томан инде, ҡыҙым. Бирешмә, ныҡ бул. Бәхетле булығыҙ, бер-берегеҙҙе рәнйетмәгеҙ...» — тигән һүҙҙәр миңә бик алыҫтан ишетелә. Ысынлап та, донъя ҡара томанға әйләнеп бара икән...

Ошо ҡара томанды йыйып, аҡ халатлы кешеләр әсәйем янына йүгерә...

Эйе, беҙ бәхетле булдыҡ, әсәй. Сөнки һин тереләһең! Бала өсөн әсә ғүмеренән оло бәхет булыуы мөмкинме һуң! Алмаҫтағы ҡояш кеүек, беҙҙең тормошобоҙға алыҫ аралап аша күңел нурыңды һибеп, йылы хаттарың менән һыуатып, ошо яҡты донъяла йәшәйһең һин.

Һинең кеүек изге күңелле әсәйҙәр беҙә донъяға таралған.

Донъялағы бөтә әсәләргә ғәләт аҙ ҡуҡ, тыныс тормош һәм ҡояш ғүмере теләйем.

С. БИКМӨХӘМӘТОВА.

Салауат.

## Халыҡ театрында

Халыҡ театры режиссеры булыу еңелме? Ай-һай. Элегерәк, беҙҙең атай-әсәйҙәрҙең йәш сағында кешене йыр-бейеүгә, төрлө тамашаларҙа ҡатнашыуға ылыҡтырыу бер ни тормаған. Ә хәҙер нисәләр әҙәм балалары ауырайҙы, донъя мәшәҡәте баҫтымы?

Фәйрүзә Рәхмәтова, Стәрлетамаҡ культура-ағартыу училищеһын тамамлағас, тыуған яғына — Аҡъяр ауылына эшкә ҡайтты. Халыҡ театры эшен яйға һалып ебәрҙе. Уҡытыусыларҙы, медиктарҙы, район эске эштәр бүлеге хеҙмәткәрҙәрен йәлеп итте. Костюмдар, декорациялар етмәүе бер аҙ кәйефен ҡырһа ла, төшенкелеккә бирелмәй режиссер. Б. Бикбай пьесаһы буйынса «Ҡарлуғас» спектаклен ҡуйырға хыяллана.

Яңыраҡ бында эшкә килгән Фәйрүзә Үҙәнбаева менән улар яҙ етеүгә агитбригада ойоштороорға, күмәкләшеп яландарға, сәсеүлектәргә сығып, йыр-бейеүҙәре аша кешеләргә шатлыҡ өләшергә уйлайҙар.

ҺҮРӘТТӘ: Ф. Рәхимова менән Ф. Үҙәнбаева.

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

Хәйбулла районы.

## ИЛҺАМЛЫ МОҢ

Үҙенең моләйем йөҙлө, алсаҡ, тырыш булыуы менән был ҡыҙ күптән инде минең иғтибарҙы яуланы. Уның көйҙәр яҙыуын ишеткәс, ҡыҙыҡһыныуым икеләтә арта төштө. Осрашып һөйләшергә теләгемде белдергәс, ул оялып ҡына риза булды.

— Үҙең тураһында берникә һүҙ генә әйтеп үт әле?

— Музыканы бәләкәй саҡтан яратам. Әсәйемдәрҙең әйтеүенсә, 2 йәшемдән матур итеп йырлай башлағанмын, беренсе класта уҡығанда уҡ музыка мәктәбендә лә шөғөлләндем. 1987 йылда 10-сы музыка мәктәбенең фортепиано класын уңышлы тамамланым.

— Зөһрә, көй яҙа башлауыңа нимәләр сәбәпсе булды?

— Көй ярытыуыма, көй яҙыуыма, моғайын, музыкаль ғаиләлә үҫеүем сәбәпсе булғандыр: олатайым Сәйфулла Сакарбаев ҡурайҙа уйнарға яратҡан, өләсәйем Мәрйәм Моратова матур йырлай, атайым — гармунда, әсәйем ҡумыҙҙа уйнай, ә ҡустым музыка мәктәбендә баян класында шөғөлләнә.

Хәҙерге көндә Зөһрә 1-се һанлы интернат-мәктәптең 9-сы «В» класында уҡып йөрөй. Класташтары уны яҡшы уҡығаны, эшһөйәр булғаны өсөн ихтирам итәләр. Класта һәм мәктәп күләмендә үткәрелгән бик күп кисәләрҙә, конкурстарҙа Зөһрә бик актив ҡатнаша.

— Тәүге көйҙәрең ниндәй ине, ҡасан яҙғайның?

— Күңелемдә яңы көйҙәр музыка мәктәбен тамамлар алдынан тыуа башланы һәм иң беренсе йырым класташым С. Шәрипованың «Тыуған көн» шиғырына яҙылды.

Күптән түгел 9 «В» класы уҡыусылары Сәғит Мифтаховтың «Һаҡмар» драмаһы буйынса спектакль ҡуйҙы. Драманы сәхнәгә ҡуйыусыһы класташы Рәмилә Ҡаҙаева булһа, көйҙәрҙе Зөһрә үҙе яҙған. Шул уҡ ваҡытта ул төп ролде — Айһылыу ролен башҡарҙы. Уҡытыусылар, тәрбиәселәр һәм уҡыусылар пьесаны ҡарап, бик ҡәнәғәт булдылар.

Зөһрә менән хушлашып ҡайтырға сыҡтым. Мәктәп ихатаһына ағылған илһамлы, моңло көй мине оҙатып ҡалды.

Р. КАЛМУРЗИНА.

ҺҮРӘТТӘ: Зөһрә Усманова.

Өфө.

## Мөхәббәт

С. ШӘРИПОВА һүҙҙәре

З. УСМАНОВА музыкаһы

Яҙғы ҡояш нурҙарындай
Йылыттың һин, мөхәббәт.
Шатлыҡтарҙан күккә сөйҙөң,
Илаттың һин, мөхәббәт.

Ҡушымта:
Һәр бер эштә ҡанат ҡуйҙың
Дәрт өҫтәнең, мөхәббәт.
Йәшлегемдең шат яҙында
Һин өҫтәнһең, мөхәббәт.

Табыныуым, күҙ йәштәрем.
Бары — һин ул, мөхәббәт.
Тормошома алып барған
Һин — Оло юл, мөхәббәт

Ҡушымта:
Һәр бер эштә ҡанат ҡуйҙың
Дәрт өҫтәнең, мөхәббәт.
Йәшлегемдең шат яҙында
Һин өҫтәнһең, мөхәббәт.
2 тапҡыр.

# ЙӘНБИКӘ

## ҠЫЙЫУ РАЗВЕДЧИК

Халыҡ-ара ҡатын-ҡыҙҙар көнө алдынан беҙ традиция буйынса Тыуған илебеҙҙең именлеге хаҡына хеҙмәттә һәм һуғышта илгә күрһәткәндәрҙе хәтергә алабыҙ. Бөгөн беҙ улар араһында Өфөнән батыр ҡыҙ Фәйрүзә Ғариф ҡыҙы Урманованың да исемен яҡты хәтирәләр менән иҫкә төшөрәбеҙ.

Бына Бөйөк Ватан һуғышы осоронан һаҡланған бер документ: ул Фәйрүзә хеҙмәт иткән часть командованиеһының Өфөгә ата-әсәһенә ебәрелгән хат:

**«Хөрмәтле Фатима Урманова, һеҙҙең ҡыҙығыҙ хеҙмәт иткән часть командованиеһы ҙур шатлыҡ менән шуны хәбәр итә: медицина службаһы старшинаһы Фәйрүзә Урманова немец-фашист оккупанттары менән алышта батырлыҡ күрһәтте һәм III дәрәжәләге Дан ордены менән наградланды.**

**Командование һеҙҙе ҡыҙығыҙҙың хәрби уңыштары менән ҡайнар ҡотлай һәм Еңеү хаҡына тылда фиҙакәр, емешле хеҙмәт теләй.**

**Гвардия полкы командиры, подполковник Пахомнюк**

**1944 йылдың 7 ноябре».**

Егерме йәшлек Фәйрүзә Урманова 1943 йылда Өфөнән Киров исемендәге заводтан үҙ теләге менән фронтҡа китә. Ҡыҫҡа сроклы медицина курстарын тамамлағандан һуң, полк разведка ротаһына санинструктор итеп ебәрелә.

...Был хәл хәрби операцияларҙың береһендә. Фәйрүзә алыш яланынан яраланған бойсоҡтарҙы алып сығып, ярым емерек бинаның подвалына ташығанда була. Һуңынан яралыларҙы тылға ебәрергә тейештәр. Фәйрүзәнең был эште нисек башҡарыуын күреп ҡалып, фашистар подвалдың инеү-сығыу юлына ут аса. Шул саҡта Фәйрүзә уҡаллы мәлде көтә башлай. Был арала фашистар подвалға яҡынлаша... Шул саҡта ул бөтә көсөнә: «Разведчиктар һәм элемтәселәр, минең арттан», — тип командаға бирә һәм подвалдан тышҡа ташлана. Ҡулында ҡорал тота алғандар сарыһы ла уның артынан эйәрә. Фашистар сигенергә мәжбүр булһа ла, Фәйрүзә подвалға яҡын килә алмай. Улар пулеметтарҙан йортҡа табан ут яуҙыра башлай. Фәйрүзә әҡер төшкәндә көтөргә мәжбүр була. Төндә ул танкистарҙы эҙләп таба һәм бергәләп подвалдан яралыларҙы алып сығалар.

**Урманова беҙҙең ғәскәрҙәрҙең башҡа операцияларында ла ҡатнаша. Үҙенең тәүге орденын — Ҡыҙыл Йондоҙҙо ул 12 фашисты ҡулға төшөрөү буйынса разведчиктар группаһында уңышлы башҡарылған алыш өсөн алған. Алынған ауыр яра Фәйрүзәгә артистка булыу хыялын тормошҡа ашырырға ҡамасаулай. Демобилизациянан һуң Киров заводына эшкә инә һәм әле лә шунда хеҙмәт итә. Әйтергә кәрәк, дәрт менән янып эшләй, үҙ өлгөһөндә йәштәрҙе әйҙәтә. Заводтың данлы традициялары Фәйрүзәнең исеме менән бәйле. Дан, Ҡыҙыл Йондоҙ ордендары, ике «Батырлыҡ өсөн» миҙалы кавалеры завод тарихы китабына индерелгән. Өлкән йәштә булыуына ҡарамаҫтан, Фәйрүзә Ғарифовна ҙур йәмәғәтселек эше алып бара: йыш ҡына завод йәштәре, мәктәптәр, техникумдар уҡыусылары менән осраша. Уны хәрби иптәштәре лә онотмай, осрашыуҙарға саҡыралар.**

Йылдар үтә тора, һуғыш йылдары тоҡҡан һәйкәл беҙҙән алыҫлаша. Ләкин мәкерле дошман менән алышта бөйөк Еңеүгә ирешкәндәрҙең яҡты образы быуындар хәтерендә мәңге һаҡланыр. Беҙ ҡатын-ҡыҙҙар көнө менән ауырҙы ихлас ҡотлайбыҙ, һаулыҡ һәм бәхет теләйбеҙ.

Ю. АЛЬНИКОВ.

## БҮЛӘК ӘҘЕРЛӘЙ БЕЛӘ...

Әсәйеңә, өләсәйеңә, әхирәтеңә бөгөн бүләгең бармы? Бүләк әҙерләү — бик сетерекле һәм серле эш икәнен беләһеңме? Һиңә бер нисә сер асайым әле.

Бик-бик күптәнән бирле кешеләр бер-береһенә бүләктәр бирә. Байрамдарға, тыуған көндәргә беҙ яҡындарыбыҙҙы һәм таныштарыбыҙҙы шатландырырға ашығабыҙ. Беҙ бүләкләйбеҙ, беҙҙе бүләкләйҙәр. Әгәр ҙә бүләктәрҙе аҡсаға әйләндереп иҫәпләп ҡараһаң, байтаҡ ҡына сумма килеп сыға. Бүләккә бирелгән бүләккә яуап итеп ала башлаһаң, алынған бүләктең суммаһын килтереп сығарыу бигерәк тә йәш ғаиләләрҙең кеҫәһенә һуға. Тимәк, бүләктәр менән артыҡ мауығырға ла ярамай.

ҠАЙЫНДАРҒА ҺЫРЫЛЫП БЕР ҠЫҘ ИЛАЙ...

## ҠАБАТЛАРҒА ЯҘМАҺЫН

4-се класта уҡығанда Анжела исемле «әхирәтем» бар ине. Беҙ буйыбыҙ, матур кейемдәребеҙ менән тиҫтерҙәребеҙ араһында айырылып торҙоҡ. Шуғалыр, өлкән кластарҙа уҡыған егеттәр йышыраҡ бәйләнде һәм был беҙгә оҡшай торғайны. Аҡрынлап уларҙың компанияһынан айырылмаҫ булдыҡ.

Бер тапҡыр мәктәптең сисенеү бүлмәһендә таныш егеттең башын эйеп, үҙ алдына һөйләнеп ултырғанын күрҙем. Миңә ҡыҙыҡ булып китте һәм Олегтан: «Дуҫың менән нимә булды?» — тип һораным. «Бөгөн кис белерһең», — тине ул.

Кис һөйләшелгән урында осраштыҡ. Олег кеҫәһенән «Реланиум» тип яҙылған күк һыҙатлы ҡап сығарҙы. Бөтәһе лә шатланып киттеләр, ә мин аңламаным. Олег тарата башланы — миңә лә бишәүҙе бирҙе. «Ниңә әҙ генә? Башҡаларға күберәк бирҙең бит», — тигәйнем, тәүҙә үк күпләп ҡабул итергә ярамағанлығын аңлатты, юғиһә үлеп ҡуйырһың, тип ҡурҡытты. Таблеткаларҙы эсһәм дә үҙемдә бер ниндәй ҙә үҙгәреш һиҙмәнем. Тағы эсәүҙе бирҙе. Шул саҡ кинәт башым әйләнә башланы, күҙ алдарым сыбарланды, ҡолаҡтарым шауланы. Ҡапыл аңымды юғалттым...

Иҫемә килгәс, өйгә ҡайтып киттем. Әсәйем бер ни ҙә һиҙмәне, ауырып киттеңме әллә, тип кенә һораны.

Икенсе көндө иртән мәктәпкә барырлыҡ хәлдә түгел инем. Тиҙҙән Анжела килде. Ул бер сумка таблеткалар килтергәйне. Әҙләп йота башланыҡ.

Йыл буйы шулай дауам итте. Һуңынан ташланыҡ, сөнки сиктән тыш ябығыуыма, хәлһеҙләнеүемә ата-әсәм аптырай башланы.

**6-сы класта йәй көнө Гаграға ял итергә барҙым. Хәҙер «дарыу» эсмәһәм, бөтә тәнем ауырта ине. Тәмәке тартырға ла өйрәндем.**

**Өйгә ҡайтҡас, ошо «шөғөлемә» иптәштәремде лә йәлеп иттем. Фуропласт, трихлор, ацетон, бензин, «Момент» елемен еҫкәнек. Танауымды, ауыҙымды яндырҙым. Тынысланa алманым.**

**Йәй үткәс, 7-се класҡа барҙым. Тик уҡыу ҡайғыһы булманы хәҙер. Ҡайҙан табырға тигән уй ғына борсоно мине. «Дарыу» йотмаһам, аяҡ-ҡулдарым тартыша, башым ауырта, күңелем болғана. Галлюцинация менән яфаланам: әйтерһең, түбә таҡтаһы емерелеп төшә, өҫтөмә танкылар килә, нәндә алтындан, көмөштән сылбырҙар ята. Таблеткалар таба алмаған да арлы-бирле һуғыла инем. 8-се класта 165 сантиметр буйым менән 41 килограмм ғына ҡалдым.**

Бер тапҡыр мине бәлиғ булмағандар эштәре буйынса инспектор үҙенә саҡырып алды һәм наркология диспансерына оҙатты. Унда минең кемдәр менән тартыуым, елем еҫкәүем, эсеүем, укол ҡаҙауым хаҡында бөтәһен дә беләләр ине.

Ғинуарҙа мине 45 тәүлеккә психиатрия больницаһына һалдылар. Сульфазин яһанылар, апаморфен һәм тетурам бирҙеләр.

Ошо уҡ больницалағы психик ауырыуҙарға бирелгән аминазин, димедрол һ. б. кеүек иҫерткес таблеткаларҙы улар өсөн мин эстем. Шуға ла дауалауҙың файҙаһы булманы. Өйгә ҡайтҡас та «дарыу» эсеүемде дауам иттем. Шул уҡ йылдың майында тағы «дауаланырға» ебәрҙеләр. Миңә иһә больницала яҡшыраҡ ине, сөнки таблеткаларҙы эҙләп йөрөргә кәрәкмәй — үҙҙәре бирәләр. Унда минең 22 йәштәге «бик яҡшы» таныш шәфҡәт туташым бар ине. Дуҫтарым ваҡ шешәлә мәк килтерһә, ул миңә укол ҡаҙаны. Килтермәһәләр, психик ауырыуҙарға тәғәйенләнгән уколдарҙы яһаны. Мин шулай «дауаландым»...

Бөтәһе лә, наркоманға әхләки йоғонто яһап булмай, тик стационарҙа ғына маҡсатҡа ирешеп була, тип раҫлайҙар бит. Бына мине «дауаланылар» инде... Боль-

...ҮЗӘЛ

## БҮЛӘК ӘҘЕРЛӘЙ БЕЛӘҺЕҢМЕ?

Әсәйеңә, өләсәйеңә, әхирәтеңә бөгөн бүләгең бармы? Бүләк әҙерләү — бик сетерекле һәм серле эш икәнен беләһеңме? Һиңә бер нисә сер асайым әле.

Бик-бик күптәнән бирле кешеләр бер-беренә бүләктәр бирә. Байрамдарға, тыуған көндәргә беҙ яҡындарыбыҙҙы һәм таныштарыбыҙҙы шатландырырға ашығабыҙ. Беҙ бүләкләйбеҙ, беҙҙе бүләкләйҙәр. Әгәр ҙә бүләктәрҙе аҡсаға әйләндереп иҫәпләп ҡараһаң, байтаҡ ҡына сумма килеп сыға. Бүләкте бирелгән бүләккә яуап итеп ала башлаһаң, алынған бүләктең суммаһын килтереп сығарыу бигерәк тә йәш ғаиләләрҙең кеҫәһенә һуға. Тимәк, бүләктәр менән артыҡ мауығырға ла ярамай.

Ҡул аҫтына нимә тура килһә, шуны бүләк иткән кешеләр ҙә була. Шәмдәл, эстамптар, ағастан йә керамиканан эшләнгән сувенирҙар... Ә бит уларҙы бөтә кеше лә яратып бөтмәй. Кемгәләр уларҙың кәрәге лә юҡ.

Нисек кенә булмаһын, беҙҙең өсөн бүләктән дә бигерәк иғтибар ҡәҙерлерәк. Шуның өсөн бүләк әҙерләүҙең үҙ сере, үҙ ғиләһе бар. Иң беренсе сере — бүләкте алдан, ашыҡмайынса әҙерләргә. Икенсе, иң төп сере — бүләкләйһе кешенең нимәләр яратҡанын, уның мауығыуҙарын, ҡайһы бер йомшаҡлыҡтарын да белеү файҙалы. Һеҙ оҫта ҡуллы булһағыҙ, ошо ике серҙә таянып әҙерләнгән бүләгегеҙ, һис шикһеҙ, ихлас шатлыҡ менән ҡабул ителәр.

ҠАЙЫНДАРҒА ҺЫРЫЛЫП БЕР ҠЫҘ ИЛАЙ... Ю. КӘРИМОВ фотоэтюды.

...ЛАРҒА ЯҘМАҺЫН

...тарым шауланы. Ҡапыл аңымды юғалттым...

Иҫемә килгәс, өйгә ҡайтып киттем. Әсәйем бер ни ҙә һиҙмәне, ауырып киттеңме әллә, тип кенә һораны.

Икенсе көндө иртән мәктәпкә барырлыҡ хәлдә түгел инем. Тиҙҙән Анжела килде. Ул бер сумка таблеткалар килтергәйне. Әҙләп йота башланыҡ.

Йыл буйы шулай дауам итте. Һуңынан ташланыҡ, сөнки сиктән тыш ябығыуыма, хәлһеҙләнеүемә ата-әсәм аптырай башланы.

**6-сы класта йәй көнө Гаграға ял итергә барҙым. Хәҙер «дарыу» эсмәһәм, бөтә тәнем ауырта ине. Тәмәке тартырға ла өйрәндем.**

**Өйгә ҡайтҡас, ошо «шөғөлөмә» иптәштәремде лә йәлеп иттем. Фуропласт, трихлор, ацетон, бензин, «Момент» елемен еҫкәнек. Танауымды, ауыҙымды яндырҙым. Тынысланa алманым.**

**Йәй үткәс, 7-се класҡа барҙым. Тик уҡыу ҡайғыһы булманы хәҙер. Ҡайҙан табырға, тигән уй ғына борсоно мине. «Дарыу» йотмаһам, аяҡ-ҡулдарым тартыша, башым ауырта, күңелем болғана. Галлюцинация менән яфаланам: өйтерһең, түбә таҡтаһы емерелеп төшә, түтемә танкылар килә, иҙәндә алтындан, көмөштән сылбырҙар ята. Таблеткалар таба алмаған да арлы-бирле һуғыла инем. 8-се класта 165 сантиметр буйым менән 43 килограмм ғына ҡалдым.**

Бер тапҡыр мине бәлиғ булмағандар эштәре буйынса инспектор үҙенә саҡырып алды һәм наркология диспансерына оҙатты. Унда минең кемдәр менән тартыуым, елем еҫкәүем, эсеүем, укол ҡаҙауым хаҡында бөтәһен дә беләләр ине.

Ғинуарҙа мине 45 тәүлеккә психиатрия больницаһына һалдылар. Сульфазин яһанылар, апаморфен һәм тетурам бирҙеләр.

Ошо уҡ больницалағы психик ауырыуҙарға бирелгән аминазин, димедрол һ. б. көсөк иҫерткес таблеткаларҙы улар өсөн мин эстем. Шуға ла дауалауҙың файҙаһы булманы. Өйгә ҡайтҡас та «дарыу» эсеүемде дауам иттем. Шул уҡ йылдың майында тағы «дауаланырға» ебәрҙеләр. Миңә иһә больницала яҡшыраҡ ине, сөнки таблеткаларҙы эҙләп йөрөргә кәрәкмәй — үҙҙәре бирәләр. Унда минең 22 йәштәге «бик яҡшы» таныш шәфҡәт туташым бар ине. Дуҫтарым ваҡ шешәлә мәк килтерһә, ул миңә укол ҡаҙаны. Килтермәһәләр, психик ауырыуҙарға тәғәйенләнгән уколдарҙы яһаны. Мин шулай «дауаландым»...

Бөтәһе лә, наркоманға әхләҡи йоғонто яһап булмай, тик стационарҙа ғына маҡсатҡа ирешеп була, тип раҫланылар бит. Бына мине «дауаланылар» инде... Больницаға яҡынан яҡын һайып упҡынға яҡынлауымды шәйләмәнем. Үҙемде һәләк итеүемде аңлаһам да туҡтай алманым.

**Ишембайҙағы 1-се СПТУ-ға килгәс кенә әшәке мауығыуҙы ташлауҙың мөмкин икәнлегенә ышандым.**

**Училищела йәшәй башлағанда төндәрен аҡылымдан шашыр хәлгә еттем, пароходтар төшөмә инде, тәмәке тартыуымды һәм үҙемә уколдар яһауымды дауам иттем.**

**Физкультура дәресендә йәнем табаныма төшә, бер ағарам, бер ҡыҙарам, башым әйләнә, тамағым көйә — концлагерҙарҙа кешеләрҙе шулай ғазапламағандарҙыр, тип уйлай инем...**

**Хәҙер минең хәлем яҡшырҙы. Таблетка тәҡдим итһәләр ҙә алмаясаҡмын, хатта башҡаларҙың ҡулынан һуғып төшөрәсәкмен, сөнки минең һымаҡ түбән төшөүҙәрен теләмәйем уларҙың.**

Ҡыҙҙар! Мин кисергәндәрҙе ҡабатларға яҙмаһын һеҙгә. Үҙегеҙҙең сәләмәтлегегеҙгә, киләсәгегеҙгә, һуңғы сиктә, намыҫығыҙға ҡул һуҙмағыҙ! Тик коллективтың һәм яҡшы йәшәү шарттарының ғына ошо «холеранан», «XX быуат чумаһынан» ҡотҡара алыуын бында ғына аңланым. Минең өсөн мөмкин булмағанды ла эшләүегеҙ өсөн бөтә ҡыҙҙарға, училище хеҙмәткәрҙәренә ысын йөрәктән рәхмәт белдерәм. Кеше булыуым, дөрөҫ юлға баҫыуым өсөн бурыслымын һеҙгә.

ЭЛИЗА.

Ишембай.

# ИЛ ҠЫҘЫ

### (Һәҙиә Дәүләтшинаның тыуыуына — 85 йыл)

5 мартта күренекле башҡорт әҙибәһе, республикабыҙҙың Салауат Юлаев премияһы лауреаты Һәҙиә Дәүләтшинаға 85 йәш тулған булыр ине. Яҙмыш уның ғүмерен дә, тормошон да аяманы. Ул да заманалар башына төшкән фажиғәләр ҡорбаны ине. «Совет шәреғе ҡатын-ҡыҙҙары араһынан сыҡҡан беренсе талантлы романистың ижади ҡаһарманлығы бөгөн бөтә ил күләмендә билдәле.

Һәҙиә Дәүләтшина 1954 йылда Бөрө ҡалаһында үлә, Бөтә ғүмере буйы яҙған «Ырғыҙ» романының баҫылып сыҡҡанын да күреү насип булмай уға. Үлгәндән һуң да архивы менән булған көйөнөслө хәлдәр тураһында әҙәбиәт һөйөүселәр яҡшы хәбәрҙар. Ҡайһылай ғына булмаһын, Һәҙиә Дәүләтшина башҡорт әҙәбиәтенә тәрән йөкмәткеле, бай ижади мираҫ ҡалдырҙы. Башҡорт күңелендә ул күптән халыҡ яҙыусыһы булып йәшәй һәм йәшәйәсәк. Был исемде уға законлаштырып бирергә лә ваҡыт етте. Халыҡ үҙенең ҡаһарман ҡыҙына был исемде алып бирәүҙә үҙ һүҙен әйтер әле.

Хәҙер һеҙҙең иғтибарға моңһоу юбилейы айҡанлы Һәҙиә Дәүләтшинаның бер нисә шиғырын һәм әлегә бер ҡайҙа ла баҫылмаған фотоһүрәтен тәҡдим итәбеҙ. Улар яҙыусының туған тейешле ҡәйнеһе Мәрғүбә Сынбулатованан алынды.

**Һәҙиә ДӘҮЛӘТШИНА**

### *Барыһын да юғалтҡас*

Идеалдарым бөйөк,
күңелем ғали,
Йондоҙҡайым яҡты,
аҡ ине,
Тормошомда алһыу
нурҙар тулы,
Йөрәккәйем һөттән пак
ине.

Бәхеттәрем алда,
дәртем көслө,
Елкенгән үк сағым бар ине.
Хөр инем мин ҡоштай,
Шат инем мин,
Алда күп өмөтөм бар ине.

Күп үтмәне, килде
яуыз минут,
Бәхетемде ҡулдан алды
инде.
Күп теләктәр менән
күп өмөттәр
Әллә ҡайҙа алыҫта
ҡалды инде.

Ялта, 1927.

### *Күңелһеҙ саҡтарҙа*

Яҡты йондоҙ, ал сәскә,
тип,
Ғүмер таңымды атланым,
Болоттарҙан үтеп,
ялҡын йоттом,
Ләкин идеалымды
тапманым.

Уф... тип уфтанған
саҡтарҙа,
Сәскәләрем көйҙеләр,
Ҡара болот менән
утлы ялҡын,
Йондоҙомдо юйҙылар.

1928.

### *Дача хәтирәһе*

Алһыу нурлы таңдар
атҡан саҡта,
Ҡарап торҙом Мәскәү
урамын,
Аһ, ниндәй моңло
шағирәнә..,
Һандуғастар һайрап
торғаны.

Шул ваҡытта һыҙҙы
йәш йөрәкте
Әллә ниндәй үткән
саф көндәр,
Бәғрем Дәүлиемдән
хаттар көтөп,
Айға ҡарап моңланған
төндәр!

Эйе, үтте ул ауыр
идеаллы көндәр
Мин дә хәҙер бәғрем
янында.
Ана ул ниндәй рәхәт,
тыныс йоҡлай,
Мин уйҙарға талған
сағымда.

Ул да уяныр инде,
оҙаҡ итмәҫ,
Ауыҙынан барып
үбермен.
Бына ошо матур тойғомдо
Иркәләтеп, һөйөп —
һөйләрмен.

1922, 12 июнь.

### *Нурлы хәтирә*

Нурлы һыҙыҡ һыҙҙым
тормошома,
Алһыу букет бәйләп
таңыма.
Гөлдәр сәстем,
еҫле майҙар һиптем,
Күңелем ҡошом —
«йәнем» алдына.

Ул бер минут булды
иҙге сәғәт,
Алыҫтағы нурлы
бер нөктә,
Биш йыл үтте хәҙер
ул көндәргә,
Ләкин ныҡ һаҡлана
йөрәктә.

Ялта, март.

### *Аңламаны*

Көн дә тыңлай доктор
йөрәгемде,
Иҫенә ала бик күп
белемен.
Күренеп тора ихлас
тырышҡаны,
Ярҙам иткеләре килеүе.

«Ҡайһы йөрәк сире
шундай була:
Бер елкенә, тағы бер бөтә,
Ун биш тамсы ғына
дарыу эсһә,
Тынысланa. Уға шул етә.

Ә был, һинең йөрәк,
ни өсөндөр,
Көнө-төнө ярһый,
туҡтамай.
Әллә инде уны ярһытамы,
Төндәр үткәреүең
йоҡламай?

Ҡуяйым әле уға
Д.Арсенваль,
Шунан глюкоза бирәйем,
Әгәр кәрәк булһа кәңәшем,
Яныңа мин көн дә
киләйем».

Бик йәлләнем бөгөн
докторымды
Күҙлек кейгән әбей-
дуҫымды.
Интегә бит диагноз ҡуя
алмай,
Әйтмәк булдым уға
ысынды:

«Үткер уғын шаян
Купидон
Йөрәгемә сәнскән
урталай,
Һеҙгә булмай уның
дауаһы,
Бөтә барлығымды ут
алған!»

...СҮРӘТТӘ: (һулдан уңға: Һәҙиә Дәүләтшина һәм Фатимә Дәүләтшина). 1926 йылғы фото.




# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Һаман да әле һиңә бер нисек тә хат яҙырға белмәйем. Ләкин мин һиңә яҡын кешең булмаһа ла, туғаның булып яҙырға тейешмен. Мин күп кешеләр менән бәйләнештә. Һәм миңә һине белгән бөтә кешеләр һинең хаҡта һорап яҙа. Ә беҙ берберебеҙҙең тураһында бер ни ҙә белмәйбеҙ. Һин, бәлки, белергә лә теләмәйһеңдер. Сөнки хатта рәхмәттәреңде лә кеше аша әйттерәһең.

Мариәт! Һинең тормошоңа шул ҡәҙерле ҡара шәүлә булып яттым микән ни һуң? Барыһын да һин үҙең әйтергә хаҡлыһың. Тик һин генә ғәфү итә алаһың мине.

Ниңә һуң беҙ башта уҡ бер-беребеҙ менән туған икәнлегебеҙҙе, ә үҙебеҙҙең ынтылыш, маҡсаттарыбыҙ, рухи тормошобоҙ менән бер-беребеҙгә ят икәнлегебеҙҙе белә алманыҡ икән? Был, әлбиттә, беҙҙең тәжрибәһеҙлектән, балалыҡтан.

Мин хәҙер бөтөнләй һиңә булған элекке өмөттәр менән йәшәмәйем. Ләкин мин һине яҡын тоям. Был, әлбиттә, ҡапыл килеп асылған туғанлыҡтан түгел. Мин һине улай күрергә өйрәнмәгәнмен. Һин минең күҙ алдыма яҡты мәктәп йылдарымда һәм уй-тойғоларымда йәшәгән Мариәт булып килеп баҫаһың.

Үҙебеҙҙең тормош, ижад тураһында, әгәр ҡыҙыҡһынһаң, тик үҙеңдән хат алғас ҡына яҙырмын. Рәйес, Рафаэль, Шакирҙан сәләм. Гәүһәрҙән дә. Ул I Медицина институтында уҡый. Күрешеп торабыҙ. Беҙҙең институт кисәләренә килеп йөрөй. Ул да, Мариәттан хат алаһыңмы, тип һорай. Мин, юҡ тим. Барыһы ла аптырай ҙа ҡуялар.

Мариәт, нисек һуң уҡыуҙарың?

Ҡыш бер айлыҡ практикаға ебәрәләр. Үҙем «Пионер» журналына ҡайтырға уйлайым. Башҡортостан ҡышын бик һағындым. Бәлки, бергәләп йөрөрбөҙ әле. Йәме.

Сәләм менән, һинең Рәми.
Мәскәү».

Башҡортостан буйынса тәүге сәйәхәт. Июль—август. Баймаҡ районының Темәс ауыл Советына ҡараған Әмин ауылында йәшәүсе 73 йәшлек Фәтиәт Мәкәй улы Ғәлиндән 1952 йылдың 31 июлендә яҙып алынды.

## САЛАУАТ

Бер ҙур күл буйында Салауат батыр ҡатыны менән, бер улы, бер ҡыҙы менән йәшәп ятҡан. Һунар ҡылып йөрөгән саҡта, бер туналған тиреләре йылғаға төшөп ағып китә. Шуны инде Ҡырмаһаҡал батша тотоп ала. Икеһе араһында, Салауат батыр менән батша тиктем батша араһында ыҙғыш сығып, унда батыр еңеп сыға. Быға инде теге Ҡырмаһаҡал батшаның асыуы килеп, Салауат батырҙан үс алмаҡсы була. Тотоп алыу өсөн ғәскәр менән килә. Салауат батыр өйҙә булмай, ауға киткән була был саҡта.

Ҡырмаһаҡал батша Салауат батырҙың үҙе ҡайтыуына, ҡатынын ҡурҡытып, унан апкилгән ғәскәрҙәрен йәшертеп ҡуя. Салауат батыр иптәштәренән айырылып, үҙе генә ауҙан ҡайтып килә. Ҡоралдарын сисеп ташлай. Шул саҡта ғына теге йәшеренеп ятҡан һалдаттар атылып сыға. Салауат батыр аяуһыҙ ҡаршы торһа ла, ғәскәр тиктем ғәскәргә бер үҙе генә була. Ҡайһын һуғып йыға, ҡайһын тибеп осора. Шулай ҙа уның һәр сепрәгенән әлләмә нисә ҡул тотоп алып, ҡулдарын ҡайырып, мыҫҡыл итеп, сыуал артына бәйҙәп ташлағандар. Ҡырмаһаҡал батша иркендәп тын алып, йоҡтарға ята. Келәткә йоҡтарға ятҡыра инде үҙенең ғәскәрен. Ҡырмаһаҡал батша тәмле йоҡоға китә.



Шул саҡта ғына Салауат батырҙың ҡыҙы сөйҙә эленеп торған ҡылысҡа үрелә. Ҡыҙының буйы етмәгән икән, әпсәһе уянып китеп, ҡыҙын ҡыуып ебәрә. Ҡылысҡа ҡырҡылып ҡуймаһын ти инде баланы. Ҡылысҡа улы үрелә Салауат батырҙың. Ҡылысты сөйҙән алып, сыуал артына, атаһына апара.

Салауат батыр ҡылыстың осонан ҡаба, уны тотҡаһынан тота ла баяғы бәйҙәп ҡуйған сынйырҙы бысып оҙәләр. Салауат батырҙың асыуы ла атылып сыға. Ярһыған арыҫландай ырғып тороп, баяғы үҙен бәйҙәгән һалдаттарҙың башын ҡырҡып ырғытҡан.

Бәһлеүән булған Салауат батыр, сикһеҙ ҡеүәтте буған. Көс яғынан уға тиңдәш булмаған донъяла. Егерме һалдаттың башын күҙ асып йомғансы сабып өҙгән. Ҡулында ҡорал буғанда еңелеүҙе белмәгән ул Салауат батыр. Дошманын аямаған бәһлеүәнең. Шулай буған ул Салауат батыр. Ҡырмаһаҡал батша ғәскәре ҡырылып, ике ҡулһыҙ тороп ҡалған. Тик үҙе ҡаҙған баҙҙың кемгәлеген белмәй йоҡтай биргән. Уянып китә был бер заман. Аны-быны белмәй, бик әре аттап килә сыуал артына, Салауат батыр янына инде. Килә лә:

— Ниндәй төш күрҙең? — тип һорай.

Салауат батыр:

— Күрмәнем, — тигән дә Ҡырмаһаҡал батшаның үҙенән:

— Ә һин ни күрҙең? — тип һораған.

Ҡырмаһаҡал батша шул саҡ ҡулдарын күкрәгенә ҡаушырып, һыңар күҙен ҡыҫа бирел, ирендәрен ҡымтый бирел кенә, ағыу сәскән йылан шикелде:

— Салауаттың бәйҙәлеп ташланғанын күрҙем, — тигән һүҙҙәрҙе ҡыҫып сығарған теш араларынан.

Шул саҡ Салауат батыр яуап итеп ғәмһеҙ генә йылмайған да ятҡан еренән:

— Мин Ҡырмаһаҡал батша ғәскәренең башы ҡырҡып ташланғанын күрҙем, — тигән. Күҙенән осҡондар сәселеп киткән Салауат батырҙың.

Ҡырмаһаҡал батша кинәт ағарынып, аҙаҡтан ҡыҙып китеп, ғәскәрен барҙарға тип ишеккә атыла. Салауат батыр теге яҡын килгәс кенә, ултырған урынынан ырғып тороп, Ҡырмаһаҡал батшаның үҙенең дә башын сабып оҙә, сәсенән тотоп ҡаҙанға ташлай. Шулай буған ул Салауат батыр.

Әкиәтем ары китте, үҙем — самауыр төбөндә.

(Шул, балалар, башҡаса ишеткәнем юҡ. Ни беләм, шуны һөйҙәнем. Белмәгәнде һөйҙәр хәл юҡ).

## БРАГИН ТАШЫ

**Һөйләүсе Баймаҡ районының Әмин ауылында йәшәгән 73 йәштәге Фәтиәт Мәкәй улы Ғәлин. 1952 йылдың 31 июлендә яҙып алынды.**

Бынан ике йөҙ йылдан да элек Өрәнбурҙан бер кенәз был Әмин ауылына килеп ултырған. Әминде шунан һуң Таш ауылы тип йөрөткәндәр. Ә ул саҡта ауылдар батырҙар исеме менән аталған: Темәс батыр исеменә — Темәс, Таһир батыр исеменә ауылдың яртыһы — Таһир, яртыһы — Нургәле тип йөрөтөлгән. Батырҙар үҙҙәренең исемен биреү өсөн тартышҡан инде. Башҡа ауылдарҙа ла шулай булған элек. Был ауылдың батыры Әмин буған. Әмин бик көстө, батыр, зирәк, бик мәргән буған. Уның тураһында был ваҡиға алты быуын буйына һөйҙәнеп килгән.

Брагин килеп, был тирәлә үҙенең ҡаты бәғерҙе булыуы менән, оятһыҙлығы менән даны сыҡҡан. Ул үҙенең ҡоралды утыҙ һалдаты менән йөрөгән. Яҡындағы анау тауҙан бәғзе кешеләрҙән таш сығартҡан, бәғзеләренән кирбес һуҡтырған, үҙенең тимерселек мастерскойҙары ла була. Балта эштәтә. Һәр эштәлгән балтаны ташҡа саптырып ҡарата. Әгәр балта йәнселһә, эштәүсенең башын киҫә. Әнә Әмин сапҡан аҡ таш һаман да әле ята тыҡрыҡта. Күрҙегеҙме, өс эҙе ҡалған балтанан. Һай, көстө буған үҙендә. Бигерәк көстө буған шул. Ҡалай тәрән бит әле урындары. Ана теге тауҙағы Әмин аҡтарған таштар күбө-күбә булып ята. Анда Әмин сығарған ҙур бер аҡ таш бар. Аны бер әҙәм түгел, машиналар ҙа күтәргеһеҙ. Ташты бит ул, күтәргән дә, аҫтына икенсе бер ташты ҡыҫтырып ҡуйған. Иҫ китерҙек инде. Шулай ҙа көс булыр икән, һай-һай!

Брагин инде шул сығарылған таҡта таштарҙы урамдан аттар үткән саҡта дағаларынан ут сығып торһон тип, урамға, юлдарға түшәр өсөн Өрәнбурға оҙатылған икән.

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—24-се, 28-се һандарҙа).

# Иламаған балаға...



БАШҠОРТОСТАНДА үҙгәртеп ҡороуҙоң бик ҙур ауырлығы уның экономик һәм политик яҡтан хоҡуҡһыҙ республика булыуынан күренә. Шуның арҡаһында беҙҙең республикала социаль һәм милли проблемалар йылдан-йыл киҫкенләшә бара. Ғәйәт ныҡ үҙәкләштерелгән, административ - бюрократик методтарҙан арынырға теләмәгән партия-дәүләт аппараты республикабыҙҙың тәбиғәт ресурстары, үҙе етештергән байлыҡтары менән үҙаллы идара итергә ирек бирмәй. Шуның арҡаһында ҡайҙа ҡарама ярлылыҡ, артта ҡалыу, ҡиммәтселек, ә халыҡ аҙыҡ-түлеккә һәм һаулыҡҡа туймай. Республикаға экономик үҙаллылыҡ алыу өсөн Башҡортостандың бөтә йәмәғәтселеге, шул иҫәптән халыҡ депутаттары ла, ныҡышмалы рәүештә көрәшергә тейештәр.

Көрәшмәйенсә беҙгә берәү ҙә байлыҡтарҙы ҡулға килтереп тоттормаясаҡ. Сөнки илдең Башҡортостандан ситтә ятҡан ҙур-ҙур ҡалалары, өлкәләре, промышленность үҙәктәре беҙҙең республиканан байлыҡты арзанға, йә бөтөнләй бушҡа алырға ғәҙәтләнгән. Буштың атаһы хәҙер, халыҡ әйтмешләй, үлгән. Бөтә ерҙә лә республикалар араһындағы хеҙмәттәшлек «мин — һиңә, һин — миңә», тигән ғәҙел принципҡа таяна. Ә инде үҙең бөтөһөнән дә мәхрүм ителеп, кемдәрҙелер елкәгә ултыртып, уларҙы бушлай ашатыу, улай ғына ла түгел, һимертеп ятҡырыу — был инде бер ниндәй әхләҡ нормаларына һыя торған нәмә түгел. Был оятһыҙ рәүештә республиканы талау тигән һүҙ.

ЭКОНОМИК үҙаллылыҡҡа өлгәшеү Башҡортостандың тулы хужалыҡ иҫәбенә күсеүе арҡаһында ғына мөмкин буласаҡ. Дөрөҫ, республикала 1991 йылдың 1 ғинуарынан хужалыҡ иҫәбенә күсеүҙе ҡараған проект өлкә газеталарында ла баҫылып сыҡты. Ул ҡағыҙҙа ғына ҡалмаһын өсөн бөгөндән үк конкрет эштәр башҡара башларға ваҡыт. Бының өсөн нимә эшләргә кәрәк һуң?

Иң башта тәбиғәтте һәм уның байлыҡтарын һаҡлауға йүнәлтелгән закондарҙы ҡайтанан ҡарап сығырға кәрәк. Республиканың ер аҫты һәм ер өҫтө байлыҡтарының бөгөнгә көндә үҙәк ведомстволар һәм министерстволар тарафынан нисек үҙләштерелеүенә баһа бирелергә тейеш. Бөтә байлыҡтарҙы классификациялау ҙа бик ҙур әһәмиәткә эйә буласаҡ.

**Бөгөнгә көндә Башҡортостан халҡы, тулы информация булмағанлыҡтан, үҙ ерендәге байлыҡтарҙың ни рәүешлә үҙләштерелеүен дә күҙ алдына килтерә алмай. Иң беренсе сиратта, урмандарыбыҙҙың ваҡшиҙәрсә киҫелеүен ҡырҡа сикләй торған закондар кәрәк. Шуға оҡшаш закондарҙы Башҡортостандың сиктән тыш киң масштабтарҙа үҙләштерелгән энергетик һәм ягыулыҡ ресурстарына ҡарата ла сығарырға кәрәк буласаҡ. Әлегә көндә Башҡортостандың иҫәпһеҙ байлыҡтарына вампир һымаҡ ҡаҙалған идара итеү органдарын, Мәскәүҙә урынлашҡан үҙәк ведомстволарҙы һәм министерстволарҙы республика халҡының бөгөнгөһө лә, киләсәге лә ҡыҙыҡһындырмай. Ә беҙгә байлыҡтарҙы киләсәк быуындарға ҡалдырыуҙы ла уйларға күптән ваҡыт. Ерҙең һәм ер аҫты байлыҡтарының топ хужаһы кем булырға тейеш һуң?**

Урындағы Советтарға тулы үҙаллылыҡ бирергә кәрәк, тиҙәр. Был дөрөҫ, әлбиттә.

Ләкин бөгөнгә көндә үҙәк ведомстволар, министерстволар урындағы Советтарҙың ҡарарҙарына ҡолаҡ һалалармы һуң? Юҡ. Улар үҙҙәрен һарыҡтар араһына килеп кергән ҡомһоҙ бүреләр һымаҡ хис итәләр. Минеңсә, урындағы Советтарҙың башы аша бер кем дә һикерә алмай торған закондар ҡабул итергә кәрәк. Улар араһында ведомстволарҙы, министерстволарҙы ауыҙлыҡлай торғандары ла булырға тейеш. Шул саҡта ғына беҙ ниндәйҙер дәрәжәлә экономик азатлыҡҡа өлгәшербеҙ тип уйлайым.

ЭКОНОМИК азатлыҡ ярты-йорто ғына килеп сыҡмаһын өсөн тулы политик азатлыҡҡа ынтылырға кәрәк. Уныһы инде союздаш республика статусын алмайынса мөмкин булмаясаҡ.

Был хаҡта һүҙ сыҡҡан һайын газета биттәрендә ошондай һүҙҙәрҙе яҙалар: йәнәһе, беҙ, башҡорт халҡы, Рәсәйҙең үҙәгендә йәшәгән халыҡ, шуға күрә ҙур йорттан айырылып сығырға уйламайбыҙ, тиҙәр. Шунлыҡтан, йәнәһе, беҙгә союздаш республика статусын биреүҙән ҡурҡмаһындар.

Беренсенән, башҡорт халҡы Рәсәйгә үҙ ирке менән ҡушылған. Был — кәрәк булһа, ул үҙен һәләкәттән ҡотҡарыу маҡсатында Рәсәй составынан теләгән бер ваҡытта айырылып сыға ала тигәнде аңлата.

Икенсенән, бынан 200 йыл элек кенә Рәсәйҙең сигендә йәшәгән халыҡ инек. Башҡорт халҡының Каспий диңгеҙенән Уралға тиклемге Рәсәйҙең көнсығыш сиктәрен һаҡлауын, тарих үлсәменән сығып ҡарағанда, яңыраҡ ҡына булған ваҡиға итеп ҡарарға ла була. Унан һуң беҙ яттар ерен баҫып алып, Рәсәйҙең үҙәгенә үк үҙебеҙ бүҫеп кермәгәнбеҙ бит.

Өсөнсөнән, бөгөнгә көндә Башҡортостандың Рәсәй сафтарынан айырылып сығыу мәсьәләһе тормай бит.

УНЫ КИЛӘСӘК быуындар үҙҙәре хәл итерҙәр. Йорт яҡшы булһа, уның эсендә ғәҙеллек, тигеҙлек һәм муллыҡ хөкөм һөрһә, уны берәү ҙә ташлап китмәйәсәк. Ә инде ҙур йортта башҡорттар эт тиккеһендә йәшәй икән, уларҙы ундай йортта йәшәргә бер кем дә мәжбүр итә алмаясаҡ. Бөгөнгө көндә башҡорттоң үҙ йортонда ситләтелеп йәшәүе киң йәмәғәтселеккә билдәле. Тиң хоҡуҡлы халыҡ булып йәшәү өсөн беҙгә союздаш республика статусын мотлаҡ рәүештә алырға кәрәк. Был юлда ҙур ауырлыҡтар буласағын алдан белеп тороуға ҡарамаҫтан.

М. НУРИЕВ,
Түбәнге Тә..ов урта мәктәбе уҡытыусыһы,
Ҡырмыҫҡалы районы.

## • Бөйек Еңеүҙең 45 йыллығына ҡарата

Ғата Имаев

# Ә без өсәү инек...

Новелла

ТИРӘ-ЙҮН тәбиғәт ул саҡта ла бөгөнгөләй ҙурға ауышҡайны. Март ҡояшының шифалы йомарт нурҙары һәр нәмәне наҙлап иркәләне. Йылғыр йылы елдәр ер өҫтөнә салҡан ятып ҡыш оҙоно уҡмашып ҡатҡан һырынтыларҙан ярма тартҡырҙы, ҡаҙаны аҫтына усағын яғып, бутҡаһын бешерҙе. Өйһеҙ ултырған ялаңғас урмандар ҡараңғыҫҡыллланды, ағастарҙың ботаҡ остарындағы тәлгәш-тәлгәш бөрөләргә һут йүгертә, улар, атасаҡ япраҡҡа бүртенеп, буйға ҡалды.

Асыҡ аҡландарҙа, ҡалҡыу һырттарҙа, һуҡмаҡ-юлдарҙа яһалған ваҡ ҡына күләүектәрҙән хасил булған йырғанаҡтар сыр-сыу килеп үҙҙәренә юл ярырға, көн оҙоно кемуҙарҙан ярышып йүгерешергә башлаған мәл ине.

Әрәмәлектәр шатланышып сырҡылдашҡан ҡоштар тауышына күмелде. Ҡарға-сәүкә күтәүҙәрҙе парлашып, оя хәстәрлектәре өсөн зыҡ ҡупты. Сыйырсыҡтарҙың һайрауҙары иһә күңелдәргә сихри дәрт уятты. Тәбиғәт ҡаты һуғыш бара тип торманы, үҙенекен итте.

Фашист баҫҡынсылары менән үлемесле алыштың һуңғы яҙы килгәйне. Без уларҙың үксәһенә баҫып тигәндәй ҡыҫырыҡлап, үҙ өңдәренә ҡыуып барабыҙ. Еңеү таңдарының яҡынайыуы күңелләргә ҡыуаныс, иҫән ҡалырға өмөт-ышаныс нурҙары һипһә лә, йөрәктәрҙәге ҡара һөрөм әле китмәне. Бомба, мина, снарядтарҙың өҙлөкһеҙ шартлауҙарынан ер ыңғырашты, меңәрләгән ҡорбандарҙың түгелгән ҡаны ташҡын булып ағыуын дауам итте. Дошмандың арҡа-бил һөйәге имгәтелһә лә, ул һәр аҙым, һәр ҡарыш ер өсөн теше-тырнағы менән йәбешеп ҡаршылыҡ күрһәтте.

Бына ошондай сыуаҡ яҙ иртәләренең береһендә минең йөрәк түрендә лә ҡара ҡайғының ауыр ташы ғүмерлеккә инеп ятып ҡалды...

Минә егерме ике, ә уға ун һигеҙ тирәһе булғандыр. Мин — рота командиры. Ул — беҙҙең ротала санитарка. Полкка килгәненә етенсе ай китһәйне инде. Етенсе ай инәү бергәбеҙ.

ТӘҮ ТАПҠЫР осрашыуыбыҙ штаб землянкаһында булды. Полк командиры Суханов беҙҙе. үҙенә буйһонған кеселәк командирҙарыҙы, саҡыртып алғайны. Йәштәребеҙ бер тиҫтер самаһы булһа ла, ул утыҙыуҙы байтаҡ кисеп өлгергән, үтә талапсан, әмкә гәзел, ололарса олпат та, хәстәрлекле командир ине.

Землянкаға барып ингәндә, полк командирынан башҡа, баштан-аяҡ өр-яңы гәрби кейем кейгән дүрт ҡыҙ ҙа бар ине.

— Бына беҙҙең полкҡа тағы өҫтәмә көс килде. Кесе медицина персоналы, йәғни санитаркалар,— тип гәзәтенсә бик ҡыҫҡа ғына башланы һүҙен майор теҙелешеп баҫып торған дүрт ҡыҙға күрһәтеп. Күреп тораһығыҙ, һылыу ҡыҙҙар. Бик ҡыйыу ҙа күренәләр. Комсомолкалар. Ватаныбыҙҙың азатлығы хаҡына, дошманды тар-мар итеү өсөн кәсәбеҙҙә лә, кәрәк була ҡалһа, ғүмеребеҙҙе лә алмаясаҡбыҙ,—тип ышандыралар. Һуғыш ҡатын-ҡыҙ эше түгел дә бит! Нишләйһең, ҡабул итергә тура килә. Етмәһә, үҙҙәре добровольцтар!

Майор бер аҙға тынып ҡалды. Бер беҙгә, офицерҙарға, бер ҡыҙҙарға теклән ҡарап күҙ йүгертеп сыҡты ла дауам итте:

— Һеҙҙе, офицер иптәштәр, иҫкәртеп ҡуям: үҙегеҙҙең ҡарамаҡтағы ҡыҙҙарҙы күҙ ҡараһы кеүек һаҡлағыҙ! Уларҙың исеменә, намыҫына тап төшөрләк булмаһын. Һуғышта, минең ҡарашымса, һөйөшөү, ғишыҡ тотоу кеүек хәл личный составтың боевой һәләтлеген кәметә, командирҙың абруйын төшөрә...

Майорҙың тауышында ҡорос зыңлауҙары ишетелеп ҡалды.

— Ҡабатлап әйтәм: ул-был хәл һиҙелә ҡалһа, мінһырбанлыҡ, рәхимлек көтмәгеҙ. Кемдең кем булыуына, күрһәткән ҡаһарманлығына ла ҡарап тормаясаҡмын! Нисек кенә ҡәтғи яңафәткә инергә тырышмаһын, уның ағымлы зәңгәр күҙҙәрендә ҡыҙҙарға ҡарата оло ихтирам да, ихлас ҡыҙғаныу ҙа ярылып ята ине. — Бына дошманды тамам дөмөктөргәс, күпме теләйһегеҙ — шул хәтле яратырһығыҙ. Ә хәҙергә ғишыҡ тотошоу ҡаты тыйыла. Һуғышта мөхәббәткә урын юҡ!

— Аңланығыҙмы?

— Аңланыҡ, иптәш майор!..

**«Һуғышта мөхәббәткә урын юҡ!» Был бойороҡ ине. Уны беҙ бөтәбеҙ ҙә зиһенебеҙ, күңелебеҙ менән ҡабул иттек. Әммә иң изге, иң бөйөк хискә кәртә ҡуйырлыҡ көс донъяла юҡтыр ул. Был ташҡын, сихри тойғо кешеләрҙең генә түгел, барлыҡ тереклек донъяһының тигәндәй иҫ киткес ғәжәп бер яҙы! Яҙ һәр нәмәгә, йән өргән һәм йәм биргән кеүек, һөйөүһөйөшөү ҙә бөгөндө киләсәк менән тоташтырыусы хис-тойғолар күпере! Ул күперҙе бомба шартлатып та, ҡырып ташлап та булмай. Ул мәңгелек! Тик бына уның бөрөгә тулышып та япраҡ яра, сәскә атып емешләнә алмай ҡалыуы ғына үкенесле, йөрәкте һыҙлата...**

ҒӘҘӘТТӘ фронттың иң алғы һыҙығында ла ваҡыты-ваҡыты менән тынлыҡ урынлашып торған саҡтар була. Нәзифәм менән һуңғы тапҡыр осрашып һөйләшкән көн дә шундай тыныстыраҡтарҙың береһе ине. Немецтар ҙа, беҙ ҙә ара-тирә ракеталар ебәреп, пулеметтарҙан, автоматтарҙан тоҫҡамай-нитмәй атыу менән сикләндек.

Мин тирә-яғы һомғол аҡ ҡайындар менән уратып алынған бәләкәй генә аҡланда урынлашҡан санчастка ашыҡтым. Иртәгәгә кисектереү мөмкин түгел. Иртән иртүк һөжүмгә күсәбеҙ.

— Һиҙәһеңме? Тибешә. Ныҡ тибә. Күрәһең, буласаҡ һалдаттыр. Хәҙер үк уҫаллаша.

Ҡуйыныма һыйынып ҡына ултырған Нәзифәм ҡулымдан һөрмәп үҙенең күкрәк аҫтында сабый йәшенеп ятҡан урынды һыйпата-һыйпата иркәләнде. — Мин улыбыҙ, бары тик улыбыҙ булһын ине тип теләйем. Ул тик һиңә генә оҡшаясағын да белеп торам... Үҫеп еткәс һинең кеүек офицер ҙа булыр,—тип өҙлөкһеҙ бышылдауы бөгөнгөләй хәтеремдә.

— Ә минең өсөн улыбыҙ тыуһа ла, ҡыҙыбыҙ булһа ла шатлығымдың сиге булмаясаҡ. Ҡыҙыбыҙ икән — бөтөнләйгә һиңә оҡшаһын ине. Һәм оҡшаясаҡ та. Күңелем шулай һиҙә, —тип уны йыуаттым.

— Мин хәҙер һеҙҙең икегеҙ өсөн дә хәүефләнәм инде. Беләһеңме, Шәрәф, тыныс килгән төндәр булһа, һәр саҡ хыялдар даръяһына сумам. Бына таң атыр һәм был фажиғәләрҙең бөтәһе лә бөткән булыр кеүек. Окоптраншеялар ҙа, пуляләр ямғыры ла, снарядтар, бомбалар шартлауы ла, ҡан да, үлем дә... Дүрт йыл бит инде — мәңге шулай дауам итергә тейеш түгел дә баһа ул... Бына күҙ алдыңа ғына килтерсе: яңы көн тыуған. Һуғыш та, атыш та юҡ, дары еҫе лә, ҡан еҫе лә тонсоҡтормай...

Мин көс-хәл менән генә тигәндәй, күңелемде, бөтә йөрәгемде өйкәгән борсоулы уйҙарымды Нәзифәмә һиҙҙермәҫкә тотоп тыям. Уның һүҙҙәрен урынлы-урынһыҙға ҡеүәтләргә, уны йыуатырға самалаған булам.

— Тап шулай, һин әйткәнсә буласаҡ, Нәзифәм. Оҙаҡламай фрицтарҙы үҙ өңдәренә индереп туҡмаясаҡбыҙ. Күр ҙә тор. Һуғыш та бөтәр, зәңгәр күктә ҡояш та яғымлы йылмайыр. Беҙ ҙә һинең менән икәүләп, юҡ-юҡ, буласаҡ бәпесебеҙ менән өсәүләп, күгәрсендәй парлашып гөрләп йәшәрбеҙ... Башҡортостаныма — минең тыуған яҡтарыма ҡайтырбыҙ, һәр атҡан таңды бергәләп шатлыҡ менән ҡаршыларбыҙ... Мин уны иркәләп, бүркә аҫтына бөҫөлеп төшкән сәстәренән һыйпайым.

— Ә беҙҙең яҡтар ғәжәп матур улар. Урал армыттары! Бер күрһәңме, ғашиҡ булаһың да ҡуяһың. «Ай, Уралым, Уралым, күгәреп тә, ятҡан Уралым!» — тип Салауат батыр үҙе Уралға дан йырлаған.

Күгәреп ятҡан тауҙары ғынамы! Ә тулы һыулы йүгерек йылғалары— кемдәр генә күңелен әсир итмәгән. Диме, Аҡҡаҙары, Йүрүҙәне, Ағиҙеле, Ҡариҙеле... Һанап бөтөргөһөҙ...

Борсолоуым ирекһеҙҙән тышҡа бәреп, атылып сыҡмаһын, өсөн тәтелдәүемде дауам итә бирҙем.

МИНЕҢ тыуған ауылым да, Нәзифәкәйем, һылыу Ҡариҙел буйында. Бөркөттәр оя ташламаған төбәктә,— тип маҡтана ла башланым.

— Эйе, бөркөттәр оя ташламай ул. Минең Башҡортостанымда ла, һинең Татарстаныңда ла, бөтә Ватаныбыҙҙа бөркөттәр оя ташламай. Үҙ ерен, ғәзиз Тыуған илен дошмандарҙың баҫып алыуына юл ҡуймай. Беҙ ҙә һинең менән үҙ Ватаныбыҙҙың сая бөркөттәре түгелме ни!

— Бөркөттәрҙән бөркөт тыуа. Беҙҙең балабыҙ ҙа бөркөт булып тыуыр һәм ҡурҡыу белмәҫ ҡоштар батшаһы булып ҡанат йәйер,—тимәксе булаһың инде...

— Эйе, шулай тимәксемен һәм тап шулай буласаҡ та. Бөркөттәрҙән һайыҫҡан ярамай. Һайыҫҡандан бөркөт тә тыумай. Ә хәҙер, Нәзифәкәйем!...

— Ә нимә хәҙер? Ул минең күҙҙәремә туп-тура ҡараны,— нимәлер әйтмәксеһең, ахыры! Бая минең эргәгә килгәс тә һиҙенгәйнем. Йөҙөң дә, күҙ ҡараштарың да һүнеп ҡалғандай күренде.

Артабан түҙемлегем етмәне. Мәсьәләнең етдилеген уға әйтмәй булдыра алманым.

— Эйе, Нәзифәкәйем, әйтмәксемен, —тинем мин ҡыйыуланып. — Миңә хәҙер үк майор янына барырға кәрәк. Уға бөтәһен дә һөйләп бирергә, береһен дә йәшермәҫкә тейешмен... Һине тылға, өйгә, оҙатһындар, ҡайтарып ебәреү сараһын күрһендәр! «Мөхәббәткә һуғышта урын юҡ!» — тип ул бит үҙе бик йыш ҡабатлап тора...

— Һин, Шәрәфкәйем, нимә, — аҡылдан яҙҙыңмы? — Ул мине шинель еңемдән көс менән үҙенә тартты. — Ултыр! Штрафнойға ебәрһендәр тиһеңме? Ҡара, өтәләгән әтәс кеүек булып ҡуйма... Ысын хәлде белһәләр, һинең тиреңде тунаясаҡтар...

— Ә мин шулай ҙа майорға һөйләп бирәм. Ул аҡыллы кеше, аңларға тейеш...

— Юҡ, һин йөрәй күрмә. Мине тыңла. — Нәзифәм аяғүрә тороп баҫты. Сөм ҡара күҙҙәрендә йәш бөртөктәре күренде. Оҙон керфектәренән ваҡ ҡына тамсылар булып биттәренә йүгерҙе. — Бөтәһен дә үҙем хәл итермен. Мин нимә ҡылырға кәрәклекте алдан уҡ уйлап ҡуйғанмын. Ҡыҫҡаһы, баланың атаһы һин түгел! Һинең һис ғәйебең юҡ!

**Минең өҫтөмә ҡапылдан ҡарлы-боҙло һыу һиптеләрме ни! Сығырымдан сығыуымды һиҙмәй ҙә ҡалдым.**

— Мин түгел? Нисек инде баланың атаһы мин түгел?! Һин ни һөйләйһең?

— Сабырлыҡтың төбө һары алтын тигәндәр, Шәрәфкәйем. Сығырыңдан ғына сыға күрмә. Бәпестең атаһы һинән башҡа кем булһын, йүләрем минең. Һин! Һин! Документтарҙа ла шулай яҙылыр. Тик хәҙергә үҙеңә, һүҙыйн кило күрмәһен тим...

Ҡапыл ярһып китеүемдән, Нәзифәмдең әскерһеҙ оло мөхәббәтенә шиҡ һалыуымдан үтә уңайһыҙ булып китте. Йомшара төштөм.

— Кемде һуң атаһы итеп күрһәтәһең? — тигән булдым.

— Полктан киткән кешеләр аҙмы ни! Лейтенант Булатовты әйтһәм дә була. Ул бит минең яҡташ та...

— Юҡ, һуғыш ҡорбандарына тап төшөрөү ғәфү ителмәй.

— Улайһа старшина Вася Чурак... Уны әскелеге, урлашҡаны өсөн күптән түгел генә штрафнойға оҙаттылар...

— Юҡ инде, Нәзифәкәйем, мин мөхәббәтемде йәшереп ҡала алмайым. Тыуасаҡ бәләмдың атаһы итеп юҡбар әҙәм аҡтыҡтарын күрһәтмәйем. Бына хәҙер үк, майор янына барыуҙы кисектерергә ярамай.

— Теңгә ҡаршымы? Шул саҡлы нимәгә ашығырға. Иртәгәһе көн дә бар.

Юҡ, юҡ. Ашығырға кәрәк. Аҙаҡ һуң булып ҡуйыуы ихтимал. Үтенеп һорайым. Һин бынан тылға оҙатылырға тейешһең. Аңла!

Нәзифәм һиҫкәнеп үк китте. Ул бөтәһен дә бер юлы аңланы булһа кәрәк.

— Иртән беҙ һөжүмгә күсәбеҙме? Дөрөҫмө?— тине, үҙен тыныс тоторға тырышып.

— Дөрөҫ!.. Дөрөҫ, иртәгә иртә менән һөжүмгә күсәбеҙ. Бойороҡ шундай...

— Нишләйһең инде. Һөжүмгә булғас, һөжүмгә. Мин — боец. Ә һалдат һуғыш яланын ташлап китмәй...

— Һин һалдат ҡына түгел, буласаҡ әсә лә...

— Майор янына барып күҙенә күренергә ояты ни тора! Атакаға күтәрелеүе, нисектер, еңелерәк кеүек, Шәрәфкәйем. Күнегелгән... «Ҡарағыҙ, ҡыҙыҡайҙар, аҡылһыҙлана күрмәгеҙ!»—тип ул беҙҙе һәр саҡ киҫәтеп килде бит. Ә хәҙер... Ни йөҙөм менән уның алдына барып баҫайым. — Иптәш майор, мин йөклө, тиҙҙән әсә буласаҡмын, мине һөжүмгә индермәгеҙ, тылға оҙатығыҙ, — тип әйтәйемме. Был үҙе дезертирлыҡ. Хоҙайым насип итһә, бөтәһе лә һәйбәт булыр. Һөжүмгә лә беренсе тапҡыр ғына барабыҙ...

ШУЛ көндән һуң нисәмә тиҫтә йылдар үтте, күпме һыуҙар аҡты. Ә мин бөтәһен дә кисәгеләй яҡшы хәтерләйем. Беҙҙең һуңғы осрашыуыбыҙ алдынан ғына полк командиры штаб землянкаһына йыйып алғайны. Ул приказ менән таныштырып, һәр батальон, һәр рота алдына конкрет задание ҡуйҙы.

— Бына был 123-сө ҡалҡыулыҡты фашистарҙан таҙартыу икенсе ротаға йөкмәтелә, — тине ул, заданиены билдәләп. — Ҡалҡыулыҡ бик ныҡ нығытылған. Шулай ҙа иртә менән ул беҙҙең ҡулға күсергә тейеш. Тимәк, хәтеремдә ныҡ тот капитан Камалов: «Катюшалар» уйнауҙан туҡтағас та, йәшел ракеталар һауаға атылыу менән, һин ҡуҙғалырға тейешһең. Күршеләрең дә күтәрелер. Ләкин, ҡабатлап әйтәм, ҡалҡыулыҡты һин, һинең икенсе ротаң алырға тейеш.

Эйе, таң менән, майор әйткәнсә, «Катюшалар» уйнаны, миномёттарҙан, дивизия артеллерияһынан дошман өҫтөнә ут өйөрмәләре урғылды, йәшел ракеталар һауаға осто... Ҡояш күтәрелгәндә 123-сө ҡалҡыулыҡ беҙҙең ҡулда ине инде. Хәтеремдә, фашистарҙан таҙартылған траншеяла полк командиры Василий Петрович Суханов һәм тағы ла кемдәрҙер минә ҡалҡыулыҡты алыуым менән ҡотланы, ҡулымды ҡыҫтылар. Тик мин генә уларҙы йүнләп ишетмәнем дә, тыңламаным да. Ҡанлы мәхшәр көндәрендә лә бәхетле ғаилә ҡороу тураһында хыялдар дарьяһында йөҙгән минең тәүге, әммә ғүмерлек мөхәббәтем ошо тирә-яғы шыр ялағас ҡәһәрле ҡалҡыулыҡта ятып ҡалды. Яҙмыш беҙҙе дәһшәтле көндәрҙә осраштырҙы, ҡауыштырҙы, күп тә үтмәй, рәхимһеҙ әжәл яңынан айырҙы. Нәзифәмдең минең өсөн ни тиклем ҡәҙерле, ни саҡлы яҡын булыуын беҙ икәү генә түгел, ә өсәү икәнебеҙҙе бер кем дә, бер ҡасан да белмәне. Ә без өсәү инек...

# Башҡортостан ҡыҙы беҙҙә ҡунаҡта

ИЛЕБЕҘҘӘ ҡатын-ҡыҙҙар өсөн сыға торған егерме журнал араһында «Башҡортостан ҡыҙы» — иң йәше. Уның төп геройы ла, күпселек авторҙары ла, әлбиттә — ҡатын-ҡыҙ. Шуға йәмәғәт эштәрендә актив ҡатнашыусы, уңған хужабикә, хеҙмәт алдынғыһы, балалар тәрбиәләүсе ҡатын-ҡыҙҙар журналдың иң түрәнән урын ала.

«Башҡортостан ҡыҙы» «Йәшлек»тең сыға башлауына ифрат шат. Газета тәүге һандарынан уҡ үҙ йөҙөн, үҙ уҡыусыһын тапты, тип ышаныслы әйтә алабыҙ.

Журнал менән газетаның уртаҡ темалары бик күп. Ҡатын-ҡыҙ һәм йәшлек. Улар бер-береһенән айырылғыһыҙ төшөнсәләр бит. Тимәк, алдағы көндә иңгә-иң тереп, эшләйһе эштәр йәйрәп ята.

• Сәнғәт оҫталары

## ЙӘРМӨХӘМӘТОВТАР

ЦИРК көмбәҙе аҫтында ғәжәп матур моң яңғырай. Кетәүсе егет төшөндә иҫ киткес һылыу ҡыҙҙы күреп ғашиҡ була. Әммә һәйгәнен Ай урлап алып китә. Йәрәкһенеп уянған егет ярһыуына сыҙай алмай сыбыртҡыһын шартлатып бейей. Шул саҡ — мөғжизә... Күктән көткән гүзәл ҡыҙ ерҙә булып сыға. Улар бергәләп бейей, шаяра башлай. Күңел асып арығандан һуң ҡыҙ егеткә зарығып әйтә: «Эй, егет, мин үҙем бындамын да, гөләм айҙа ҡалды бит». Ғашиҡ егет уны-быны уйлап тормай, сыбыртҡыһының ҡороҡ итеп айҙы эләктереп ала ла, менеп гөлдө алып төшә.

Был матур тамашаны Башҡорт дәүләт циркы артистары Минзәлә Йәрмөхәмәтова менән Башҡортостан комсомолының Ғ. Сәләм исемендәге премияһы лауреаты Салауат Йәрмөхәмәтов ҡуйған.

Ирле-ҡатынлы Йәрмөхәмәтовтар икеһе лә Зианчура районында тыуып үҫкән, Минзәлә — Абзан, Салауат Ағурҙа ауылынан.

**Салауаттың сәнғәткә юлы бик ҡатмарлы була. Бәләкәйҙән спортты яратһа ла цирк артисы булыу башына ла инеп сыҡмай. 1969 йылда цирк артисы һөнәренә конкурс иғланын күреп, бер дуҫы үҙен һынап ҡарарға кәңәш итә.**

Ә инде Минзәләне тәбиғәт үҙе бейеүсе итеп яратҡан тиерһең, ҡойоп ҡуйған буйһын, һомғоллоҡ. Ул үҙенең ижад юлын Башҡорт дәүләт халыҡ бейеүҙәре ансамбле бейеүсеһе булып башлай.

ӨПЛӘНЕШКӘС тә уларҙың береһе ансамбль менән, икенсеһе цирк менән төрлө тарафтарҙы гиҙә. Ә ҡыҙҙарын Өфөлә әсәйҙәре Ғәйшә апай тәрбиәләй. Дүрт йыл буйы шулай йәшәргә, һағынышып ҡына күрешергә лә тағы алыҫ сәфәрҙәргә сығырға тура килә. Үҙ сәнғәтенә ғашиҡ булған Салауат ҡатынын циркҡа күсергә өгөтләй, бейеүгә ғашиҡ Минзәлә иһә ятҡан һөнәрен ташларға теләмәй.

Ул саҡта Салауат ҡамсы һәм сыбыртҡы менән номер уйлап сығарған була һәм ошо ҡатмарлы трюкты партнерышаһы менән башҡара.

Минзәләнең үҙенән һорамаһым, әммә, минеңсә, ул ирен ошо хәүефле мәлдәрҙә ҡурсалау, уға терәк булыу теләге менән генә циркҡа күсергә, ниһайәт, ризалығын белдергәндер. Улар бергә сығыш яһай башлайҙар. Башҡорт артистарының илебеҙҙә генә түгел, сит илдә лә һоҡландырған үҙенсәлекле тамашаһы — акробатик номер «Айгөл» тип атала.

Тәүге ҡарамаҡҡа ябай ғына күренһә лә, был трюк ғәйәт ҡатмарлы, хатта ғүмер өсөн ҡурҡыныслы. Салауаттың илебеҙҙә был айырыуса хәүефле трюкты берҙән-бер башҡарыусы булыуы рәсми рәүештә лә билдәләнгән. Баштараҡ, дүрт йыл буйы, уны башҡарырға рөхсәт итмәйҙәр. Әммә ныҡышмал артист барыбер маҡсатына ирешә. Ошо номер менән Йәрмөхәмәтовтар Мәскәүҙә уҙғарылған изге ихтыяр уйындарында, Корея Халыҡ Демократик Республикаһында уҙғарылған Йәштәр һәм студенттарҙың XIII Бөтә Донъя фестивалендә ҡатнашты.

— Цирк—ҡыйыуҙар, етеҙҙәр сәнғәте. Тамашасы һөйөүе, дан да насар түгел, әммә ғүмерҙән дә ғәзиз нәмә юҡ бит. Уны ҡурҡыныс аҫтына ҡуйыу үҙен аҡлаймы икән һуң?— тип үҙ шиғемде белдерҙем.

«Ауылым Ағурҙаны данлағы килгәйне»,— тип шаяртты Салауат. Унан уйсанланып: «Цирк артисына эҙләнмәй, тәүәккәлләмәй мөмкин түгел. Был — ваҡытынан алда ҡартайыу тигәнде аңлатыр ине. Ә бит, ҡыҙғанысҡа ҡаршы, беҙҙең һөнәр кешеләренең ижад ғүмере былай ҙа ҡыҫҡа»,— тип өҫтәне.

ЦИРК артисына ҡыйыулыҡ һәм ныҡышмалылыҡ мотлаҡ кәрәк булыуы менән килештем. Әммә ул ҡатын-ҡыҙҙарҙан иҫ киткес сабырлыҡ, фиҙакәрлек тә талап итә. Күҙ алдына килтерегеҙ: ғүмер буйы ҡаланан-ҡалаға, илдән-илгә күсеп йөрөгән ғаиләнең тормошон зауыҡлы ла, уңайлы ла итеп ҡороу, иреңә терәк, тәрбиәсе булыу өсөн күпме көс кәрәк.

**Йәрмөхәмәтовтарҙың ҡыҙы Лилиә лә цирк артисткаһы булырға хыяллана. Илебеҙ буйлап гастролдәрҙә йөрөгәндә ул да ата-әсәһе менән бергә сәйәхәт итә. Йыш ҡына шулай була: ул дәрестән ҡайтыуға әҙерләнеп торған ата-әсәләре менән бергә самолетҡа ултырып икенсе ҡалаға осա һәм иртәнсәк ундағы мәктәпкә бара. Хатта отметкалар алып ҡайта. Ғөмүмән, үҙенә бик тиҙ дуҫтар таба, яҡшы уҡый.**

Был һөнәр кешеләрендә бик матур йола бар: улар үҙҙәренең номерҙарын балаларына мираҫ итеп ҡалдыра ала. Йәрмөхәмәтовтар ҙа «Айгөл»дө тағы ла камиллаштырыбыраҡ ҡыҙҙарына ҡалдырырға хыяллана.

Ижад дәрте менән янып йәшәгән Йәрмөхәмәтовтарҙың тормошҡа ашырырға хыялланған ниәт-теләктәре бик күп. Улар Башҡорт циркының абруйы, милли үҙенсәлектәре, киләсәге тураһында ла борсолоп уйлана. Был сәнғәттә халыҡ ижадының бай мираҫын файҙаланыу, милли ерлектә, заман рухлы тамашалар ижад итеү уларҙың ҡулынан һис шикһеҙ килә.

Г. ҒИЗЗӘТУЛЛИНА.

## Клеопатра нимә сибәр булған?

*(Биҙәнеү серҙәре)*

БЕҘҘЕҢ эраға тиклем 46 йылда Клеопатра Рим ҡалаһына килә. Уның күркәмлегенә һоҡланмаған кеше ҡалмай. Ҡатын-ҡыҙҙар уның нисек итеп бөйөк Цезарҙе ҡарата алыуын төшөнөргә тырыша. Клеопатра, дөрөҫөн әйткәндә, башҡа бик күп римлянкалар кеүек үк матур була, ләкин уларҙан айырмалы рәүештә ул оҫта итеп биҙәнә лә белгән. Оҙаҡламай Клеопатра «сере» Римдә киң тарала башлай. Аристократ ҡатын-ҡыҙҙар күҙҙәренә һөрмә тарталар, хатта ванна яһап, ишәк һөтөндә ҡойоноуға тиклем барып етәләр. Оҙаҡ ваҡыт үткәс кенә Клеопатраның алоэ кремы ҡулланыуы асыҡлана.

Бөгөнгә көндә лә Төньяҡ Африка һәм Сицилия ҡатын-ҡыҙҙары был үҫемлектең һутлы япрағын косметикала киң ҡулланалар. Хәҙерге медицина алоэның бик күп дауалау сифатын асты, ул бит тиреһен таҙарта, күҫәнәктәрен тарайта.

Клеопатра кремын әҙерләү өсөн 5 г алоэ порошогы, 40 мл ҡайнап һыуынған һыу, 20 мл роза һыуы («розовая вода»), 20 г бал, 100 г иретелгән сусҡа майы кәрәк. Порошокты һыуҙа сибеткәс, роза һыуы менән бал оҫтәйһең дә һауыты менән һыулы кәстрүлгә ҡуйып йылытаһың. Әҙләп кенә сусҡа майы ҡушаһың. Кремды көнөнә бер тапҡыр биткә, муйынға йоҡа итеп һөртергә кәрәк. Кремды һыуытҡыста һаҡларға мөмкин.

Әгәр ҙә инде крем эшләргә мөмкинлек булмаһа, алоэ япрағын уртаға ярып биткә һөртергә, ярты-бер сәғәттән һуң йыуып төшөрөргә кәрәк.

## Хужабикәгә бер кәңәш

### «Башҡортостан» салаты

Бешерелгән ит, бауыр, йомортҡа, картуф, тоҙло ҡыяр, алманы шаҡмаҡлап, ваҡ ҡына итеп турағыҙ. Йәшел борсаҡ һалып, тоҙ һибеп, майонез йә ҡаймаҡ һалып, яҡшылап болғатығыҙ. Биҙәү өсөн бер аҙ ит ҡалдырығыҙ.

300 г салатҡа 65 г ит, 55 г бауыр, бер йомортҡа, 40 г тоҙло ҡыяр, 20 г йәшел борсаҡ, 20 г алма кәрәк. Тоҙ самалап һалына.

### Ҡыҙҙырылған ҡаҙ (өйрәк)

Ҡыҙҙырыр алдынан ҡаҙҙы (өйрәкте) яҡшылап йыуырға, эсенә һәм тышына тоҙ һибеп ышҡырға кәрәк. Тырпайып бешмәһен өсөн ҡанат һәм аяҡтарын еп менән түшкәһенә ҡуша бәйләгеҙ. Уны табаға һалып, плитала йәки ҡыҙыу мейестә ҡыҙҙырығыҙ. Әленән-әле әйләндереп, үҙенән сыҡҡан майын өҫтәнә һибеп тороғоҙ. Ҡаҙҙың (өйрәктең) һәр яғы ҡыҙарғас, уны тәрән табаға һалып бер стакан һыу өҫтәп, духовкаға (мейескә) ҡуйығыҙ. Ҡаҙҙы (өйрәкте) 1,5—2 сәғәттән табынға бирергә була.

### Ҡош теле

Һөткә йомортҡа һытып туғығыҙ, тоҙ, сүпрә һалып ҡамыр баҫығыҙ ҙа 40—50 минутҡа йылы урынға ҡуйып тороғоҙ. Ошо ваҡыт үткәс ҡамырҙы йәйеп, төрләләп киҫегеҙ. Түбәндә һеҙгә уның бер нисә төрөн тәҡдим итәбеҙ. Ҡош теле табала, ҡайнап торған майҙа бешерелә.

СЕЛПӘК — йәймәнең диаметры 30 см була. Уны ҡайнап торған майға һалығыҙ ҙа, уртаһын ҡалаҡ менән бер аҙ табаға баҫып тороғоҙ. Йәймәнең ситтәре матур булып бөрөләп китәсәк.

РОЗА — диаметры 10—15 см булған берәй һауыт менән түңәрәктәр киҫегеҙ. Түңәрәктәрҙе стакан менән дә киҫергә була. Уның ситтәрен бер нисә урындан бысаҡ менән ҡырҡып сығығыҙ. 3-4 түңәрәкте бергә ҡатлап, бармаҡ менән ныҡ итеп уртаһына баҫып бергә йәбештерегеҙ.

ГӨЛБӘНӘК — йәймә 2—4 см яҫылығында оҙонсалап ҡырҡыла. Ике яғын бысаҡтың осо менән генә киҫеп сығығыҙ, баштарын тоташтырып, бер урындан ныҡ итеп йәбештерегеҙ ҙә килеп сыҡҡан көпшәләрҙе ҡайнар майға төшөрөгөҙ.

650 г он, 65 г шәкәр оно, 6 йомортҡа, 52 г һөт, 15 г сүпрә. Ҡош теле бешереү өсөн 600 г май алына.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079. Өфө. Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П0222. Заказ № 379.